Kwamatin Raba Littattafai Da Rububuce-Rubucen Addini Ga Alhazai Da Masu Umara

Miqatin Daukar Harami

Siffar Umara

Ranar Tarwiyah

Muzdalifah

Ranar Yanka

Kwanakin Tashriqi

Hukunce-Hukuncen Da Suka

Shafi Mata Muminai

Fatawoyi Masu Muhimmanci

Masallacin Manzo

Zavavvun Addu'o'I

# JAGORAN MAHAJJACI DA MAI UMARA


Wallafar

Ɗalal bn Ahmad al-‘Aƙeel





Gabatarwar

Mai Girma / Ministan Ma'aikatar Kula Da Al-Amurran Musulunci Da Da'wah Da Shiryarwa Na ƙasar Saudi Arabia

Bugun Ofishin Mataimakin Minista Mai Kula Da Al-Amurran Buga Littattafai Da Binciken Ilimi

# JAGORAN MAHAJJACI DA MAI UMARA

Wallafar

## Ɗalal bn Ahmad al-‘Aƙeel



Gabatarwar

Mai Girma / Ministan Ma’aikatar Kula Da Al-Amurran Musulunci Da Da Shiryarwa Na ƙasar Saudi Arabia

Bugun Ofishin Mataimakin Minista Mai Kula Da Al-Amurran Buga Littattafai Da Binciken Ilimi

# MANAZARTA

- At-Tahƙiƙ wal Idah Na Shaikh Abdul'Aziz ibn Abdullah ibn Baz
- Sifatul Hajj Wal Umrah Na Shaikh Muhammad ibn Salih ibn Uthaimin
- Ahkam Takhtassu Bil Mu'minat Na Shaikh Dr. Salih bun Fauzan al-Fauzan
- Hisnul Muslim Na Shaikh Sa'id ibn Wahf al-Kahɗani
- Fatawal Lajnah Da'imah Zaunannen Kwamitin Binciken Ilimi da Fatawa

ح طلال بن أحمد العقيل، ١٤٢٣هـ
فهرسة مكتبة الملك فهد الوطنية أثناء النشر

العقيل، طلال بن أحمد
دليل الحاج والمعتمر، - جدة،
٨٠ صفحة ، ١٢ D ١٧ سم
ردمك: ٩-٩٦٤-٤١-٩٩٦٠
١ - الحج - مناسك ٢ - العمرة أ - العنوان
ديوي ٢٥٢,٥ ٢٣/٣٩١٧

رقم الإيداع: ٢٣/٣٩١٧
ردمك: ٩-٩٦٤-٤١-٩٩٦٠


هاتف: ٦٣٩١٨٠٠ - فاكس: ٦٩٨٦٣٥٥ - جوال: ٠٥٥٦٤٨٦٥٩
ص . ب: ١٨٤٥٥ - جدة ٢١٤١٥
المملكة العربية السعودية

أعوذ بالله من الشيطان الرجيم

ٱلْحَجُّ أَشْهُرٌ مَّعْلُومَٰتٌ ۚ فَمَن فَرَضَ فِيهِنَّ ٱلْحَجَّ فَلَا رَفَثَ وَلَا
فُسُوقَ وَلَا جِدَالَ فِى ٱلْحَجِّ ۗ وَمَا تَفْعَلُوا۟ مِنْ خَيْرٍ يَعْلَمْهُ
ٱللَّهُ ۗ وَتَزَوَّدُوا۟ فَإِنَّ خَيْرَ ٱلزَّادِ ٱلتَّقْوَىٰ ۚ وَٱتَّقُونِ يَٰٓأُو۟لِى
ٱلْأَلْبَٰبِ ﴿١٩٧﴾ لَيْسَ عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ أَن تَبْتَغُوا۟
فَضْلًا مِّن رَّبِّكُمْ ۚ فَإِذَآ أَفَضْتُم مِّنْ عَرَفَٰتٍ
فَٱذْكُرُوا۟ ٱللَّهَ عِندَ ٱلْمَشْعَرِ ٱلْحَرَامِ ۖ وَٱذْكُرُوهُ كَمَا
هَدَىٰكُمْ وَإِن كُنتُم مِّن قَبْلِهِۦ لَمِنَ ٱلضَّآلِّينَ ﴿١٩٨﴾
ثُمَّ أَفِيضُوا۟ مِنْ حَيْثُ أَفَاضَ ٱلنَّاسُ وَٱسْتَغْفِرُوا۟ ٱللَّهَ ۚ
إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٩٩﴾ فَإِذَا قَضَيْتُم مَّنَٰسِكَكُمْ
فَٱذْكُرُوا۟ ٱللَّهَ كَذِكْرِكُمْ ءَابَآءَكُمْ أَوْ أَشَدَّ ذِكْرًا ۗ
فَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يَقُولُ رَبَّنَآ ءَاتِنَا فِى ٱلدُّنْيَا وَمَا لَهُۥ
فِى ٱلْءَاخِرَةِ مِنْ خَلَٰقٍ ﴿٢٠٠﴾ وَمِنْهُم مَّن يَقُولُ رَبَّنَآ ءَاتِنَا
فِى ٱلدُّنْيَا حَسَنَةً وَفِى ٱلْءَاخِرَةِ حَسَنَةً وَقِنَا عَذَابَ ٱلنَّارِ ﴿٢٠١﴾
أُو۟لَٰٓئِكَ لَهُمْ نَصِيبٌ مِّمَّا كَسَبُوا۟ ۚ وَٱللَّهُ سَرِيعُ ٱلْحِسَابِ ﴿٢٠٢﴾

# GABATARWA

Yabo da godiya su tabbata ga Allah wanda ya farlanta hajin Ɗakin Allah mai alfarma ga waɗ anda suke da iko daga cikin bayinSa, kuma Ya sanya aikin Haji kuɓutacce ya zama kankarace ga zunubai da laifuffuka. Salatin Allah da amincinSa su tabbata ga zaɓaɓɓen Annabi, fiyayyen wanda yayi ɗawafi da sa'ayi, kuma mafi girman wanda yayi talbiya kuma yayi addu'a. Wannan salati da aminci su tabbata har ga iyalan gidansa da sahabbansa da wanda ya bishi da kyautatawa kuma yayi koyi dashi.

Bayan haka, ya ɗan uwana Alhaji mai daraja, ina maka maraba da lale zuwa wannan ƙasa mai aminci, kuma ina roƙon Allah – Tsarki ya tabbata a gareShi - ya sauƙaƙe maka gudanar da ibadarka ta aikin haji da umara ta fuskar da Allah zai yarda da ita, kuma Allah ya sanya aikin ya zama da ikhlasi domin Allah sannan ya zama bisa koyarwar AnnabinSa – sallallahu alaihi wa sallam. Kuma ina roƙon Allah ya karɓi aikin sannan ya sanyashi cikin ma'aunin aikinka.

Ya ɗan uwana mahajjaci, idan kowace tawagar matafiya suna da shugaba, kuma kowane ayari yana da jagora mai nuna masa hanya, to lallai shugaban ayarin mahajjata shine Muhammadu – sallallahu alaihi wa sallam. Kuma jagorar wannan ayari ita ce hanyarsa da sunnarsa. Domin kuwa shine mai cewa: "Ku riƙi ibadar hajinku daga gareni".

Domin haka ne ya zama dole ga duk mai nufin ɗakin Allah domin Haji ko Umara ya koyi tsarin Annabi da kuma tafarkinsa – sallallahu alaihi wa sallam - ta hanyar amintattun littattafan koyarda ibadar Haji, da kuma tambayar malamai bisa duk abinda ya shige masa duhu.

To ya kai alhaji, ga wannan littafi gabanka wanda kalmominsa a bayyane suke, ya fito cikin sabon sunfuri, zai sauƙaƙa maka fahimtar hukunce hukuncen haji da Umara da salon bayani ƙuru-ƙuru, tare da hotuna masu fito da komai filla-filla. Ina fata zaka ɗaukeshi a matsayin jagoranka a hajinka da umerarka.

Lallai Ma'aikatar Al-amurran Musulunci ta Saudi Arabia tana murna da wannan matsayi da Allah ya bata na yi maka hidima ta bayanin duk abinda zaka bukaceshi idan wani abu ya shige maka duhu, domin kuwa, ta tattali wasu cibiyoyi da rumfuna na musamman da

zaka samu malaman da zasu nuna maka hanya, domin aiki da faɗin Allah Ta'ala "Ku tambayi ma'abuta Ambato (ilimi) in ba ku sani ba".

فَسۡـَٔلُوٓاْ أَهۡلَ ٱلذِّكۡرِ إِن كُنتُمۡ لَا تَعۡلَمُونَ ۝٧

A ƙarshen wannan shimfiɗa tawa, ba zan ƙarƙareta ba sai na yi godiya mai tarin yawa ga ɗan uwana Shaikh Ɗalal bn Ahmad al-Aƙeel wanda ya wallafa wannan littafin jagora. Kuma ina roƙon Allah ya sanya wannan littafi da kuma dukkan wani kokari da gudumowa da wannan bawan Allah ya ke yi a wannan fage, ya sanyata cikin ma'aunan

kyawawan ayyukansa, kuma ya kambama masa sakamakonsa da shi da abokan aikinsa na kwamitin rabawa alhazai da masu umara littattafai da rubucerubucen addini da ke Jiddah, bisa wannan aiki mai albarka.

Idan da wata wasiyya da zanyi maka ya baƙon Ɗakin Allah, to zan maka wasiyya tare ni kaina cewa ka ribaci wannan lokaci mai daraja wajen duk wani aiki da zai jawo yardar Allah wanda kazo a matsayin baƙonSa, kuma ka sauka cikin iyakokin ƊakinSa, tare da barin duk abinda zai jawo fushinSa kuma ya ke ƙi. Allah – Ta'ala – yana cewa:

{… kuma wanda yayi nufin ilhadi (karkata daga gaskiya) a cikinsa da zalunci zaMu ɗanɗana masa wata azaba mai raɗaɗi.} [Suratul Haji: 25].

وَمَن يُرِدۡ فِيهِ بِإِلۡحَادِۭ بِظُلۡمٖ نُّذِقۡهُ مِنۡ عَذَابٍ أَلِيمٖ ۝٢٥

Ina roƙon Allah ya sanya hajinka kuɓutacce, aikinka abin godiya, zunubinka abin gafartawa.

Salatin Allah da amincinSa da albarkarSa su tabbata ga bawanSa kuma manzonSa, shugabanmu, abin koyinmu kuma abin ƙaunarmu Muhammadu, tare da iyanlan gidansa da Sahabbansa da masu biye musu.

Wassalamu alaikum wa rahmatullah wa barakatuh

Mai Girma/
Ministan Al-Amurran Musulunci da Da Shiryarwa.

# KA'ABA ALƘIBLAR MUSULMI

Ka'abah Mai Daraja ita ce Ɗakin Allah 'yantacce

Zukatan Musulmi duk inda suke a ɓangarorin duniya gareshi suke karkata. Goshi da zukatan bayin Allah masu khushu'i da ƙasƙantar da kai ga Allah sau biyar a yini da dare, duk wannan ɗaki suke fuskanta.

Musulmi na kwararowa tawaga-tawaga zuwa Ɗaki 'yantacce daga kowace hanya da wuri mai nisa, tun daga zamanin da Annabi Ibrahim ya ginashi, don yin aikin hajinsu, kuma domin suyi ɗawafi a wannan ɗaki mai daraja. Wannan don ya ƙara tabbatar da cewa wannan Ɗaki shine ɗaki na farko da aka sanyawa mutane domin su bautawa Allah a cikinsa bisa ilimi da basira, da aƙida tsabtatacciya, wadda bata gurbata da miyagun aƙidu da ra'ayoyin da suka saki hanya ba.

Allah Ta'ala yana cewa:

إِنَّ أَوَّلَ بَيْتٖ وُضِعَ لِلنَّاسِ لَلَّذِي بِبَكَّةَ مُبَارَكٗا وَهُدٗى لِّلۡعَٰلَمِينَ ٩٦
فِيهِ ءَايَٰتُۢ بَيِّنَٰتٞ مَّقَامُ إِبۡرَٰهِيمَۖ وَمَن دَخَلَهُۥ كَانَ ءَامِنٗاۗ وَلِلَّهِ عَلَى ٱلنَّاسِ حِجُّ
ٱلۡبَيۡتِ مَنِ ٱسۡتَطَاعَ إِلَيۡهِ سَبِيلٗاۚ وَمَن كَفَرَ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَنِيٌّ عَنِ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٩٧

سورة آل عمران

{Kuma lallai ɗaki na farko da aka aza domin mutane, shi ne wanda ke Bakka mai albarka kuma shiriya ga talikai. A cikinsa akwai ayoyi bayyanannu (misali) matsayin Ibrahima. Kuma wanda ya shige shi ya kasance amintacce. Kuma aikin hajin Ɗakin wajibi ne domin Allah a kan mutane, ga wanda ya samu iko zuwa gare shi, kuma wanda ya kafirta to lallai Allah Mawadaci ne daga barin talikai} Suratu aal Imran: 96-97.

# RUKUNAN MUSULUNCI

Manzon Allah – sallallahu alaihi wa sallam – ya ce:

‘An gina musulunci kan ginshiƙai guda biyar :

Shaidawa cewa babu abin bauta da gaskiya sai Allah, kuma Annabi Muhammadu – sallallahu alaihi wa sallam – ManzonSa ne.

Tsai da Sallah

Ba da Zakkah

Azumin watan Ramadan

Hajin Ɗakin Allah Mai Alfarma.

Ta wannan mahanga zai bayyana garemu cewa haji daya ne daga cikin rukunan addinin Musulunci.

Wanda yake da ikon zuwa haji, musuluncinsa ba zai cika ba sai ya yi wannan aiki.

Sai dai kuma wata ni’imar da Allah yayiwa bayinsa ita ce hajin nan bai wajaba ba sai sau daya a rayuwar bawa.

Domin kuwa yayin da Allah ya farlanta haji, wani bawan Allah ya cewa Annabi – sallallahu alaihi wa sallam - : ‘Shin, a kowace shekara sai mutum yayi?’ Sai Annabi – sallallahu alaihi wa sallam – yace: Haji sau daya ne.  Wanda ya ƙara to yayi nafila”. Hadisi ne ingantacce.

Wajibi ne haji ya zama an yi shi da tsantsar ikhlasi, wato don Allah kawai Shi kaɗai, kuma kada ya zama akwai riya a cikinsa ko jiyarwa, domin Allah Ta’ala, cikin wani hadisi ƙudusi, yana cewa: “Ni ne mafi wadatuwar abokan tarayya… Duka wanda ya aikata wani aiki, ya hada ni da wani a cikinsa, to zan bar shi da shirkarsa”.

Haka kuma wajibi ne aikin haji ya zama ya dace da abin da aka ruwaito daga Manzon Allah – sallallahu alaihi wa sallam -.

Don haka muna yiwa ‘yan uwanmu Alhazai masu niyyar haji wasiyyar cewa kada su fara tafiyarsu ta zuwa haji har sai sun nemi ilimin yadda Annabi – sallallahu alaihi wa sallam ya yi aikin hajinsa, domin su sami damar koyi dashi kuma su yi biyayya ga umarninsa cikin fa  insa:

‘Ku ɗauki aikin hajinku daga gareni’.

## NUSARWA KAN LADUBBAN TAFIYA

1 - Wajibi ne akan maniyyaci ya zama manufarsa a hajinsa ko umara itace yi don Allah da neman kusanci zuwa gareshi, kuma ya kiyaye kada yayi aikin don neman tarkacen duniya, ko alfahari, da neman suna da laƙuba, ko don riya ko jiyarwa.

2 - Ana so ga matafiyi ya rubuta wasiyyarsa, da dukkan basussukan da shi yake bi da kuma wadanda ake binsa. Ya mayarda kayan ajiya ga masu su, ko ya nemi izininsu akan cigaba da ajiyesu. Domin shi ajali a hannun Allah yake.

3 - Tuba daga zunubai da saɓon Allah, da nadama bisa abinda ya wuce da kuma kuduri mai karfi cewa ba za a koma ba.

4 - Mayar da kayan zalunci da haƙƙoƙin mutane, kamar wanda yaci dukiyar wani ko mutuncinsa. Ko kuma ya nemi su yafe masa su yi masa rangwame.

5 - Ya yi aikin hajinsa da dukiya mai tsarki daga halaliyarsa, domin Allah Mai Tsarki ne, ba ya karbar abu sai mai tsarki.

6 - Ya nisanci dukkan nau'o'in sabo, don haka kada ya cutar da kowa da harshensa, ko da hanunsa. Kada ya shiga turereniya da masu hajiko Umara wadda zata kai ga cutar dasu. Kada ya riƙa annamimanci, kada ya auka cikin gibar ɗan uwansa, kada ya shiga musu da jayayya da abokansa ko wasunsu sai ta hanya mafi kyau. Kada yayi karya, kada ya faɗi abinda bai sani ba game da Allah ko addininSa.

7 - Wajibi ne akan mai haji ko umara ya nemi ilimin hukunce-hukuncen umarar da hajin.

8 - Wajibi ne matafiyi ya kiyaye dukkan wajibanda shari'ah ta dora masa, kuma lallai sallah akan lokacinta kuma cikin jam'i tana cikin mafi girman waɗannnan wajiban. Matafiyi kuma ya yawaita ayyukan ɗa'a kamar karatun al-ƙur'ani da zikiri, da addu'a, da kyautatawa mutane a magana da kuma a aikace, da taimakawa mabuƙata, da tausasawa musulmi, da bada sadaka ga faƙirai, da kuma umarni da abu mai kyau da hani daga mummuna.

9 - Ana so matafiyi ya yi ƙoƙari wajen samun abokin tafiya na kwarai.

10 - Matafiyi ya ɗabi'antu da halaye da ta'adu masu kyau, kuma dasu ne zai yi mu'amala da mutane. Waɗannan halaye na kwarai sun kunshi haƙuri da afuwa da tausasawa da saukin hali, da jimiri, da barin gaggawa wajen hukunci kan abubuwa, da ƙanƙanda kai, da karimci, da kyauta, da adalci, da tausayi, da amana, da tsantseni, da rangwame, da dattako, da kunya, da gaskiya, da alheri da kyautatawa.

11 - Ana so har yanzu ga matafiyi yayiwa iyalansa wasiyya da tsoron Allah, domin kuwa ita ce wasiyyar Allah Ta'ala ga mutanen farko da na karshe.

12 - Ana so ga matafiyi ya kiyaye addu'o'i da zikirori da suka zo daga Ma'aiki – sallallahu alaihi wa sallam - , daga cikinsu akwai addu'ar matafiyi da addu'ar da akeyi yayin da aka hau abin hawa, duba shafi na 75.

# IHRAMI

## Aiki Na Farko A Haji Da Umara

Abin da ake nufi da ihrami shine niyyar shiga aikin ibadar haji. Lokacinsa dangane umara shine ko yaushe kuma kowace rana ta shekara. Dangane da haji kuwa lokacin harami shine watannin haji, wato:

Shawwal da Dhul ƙa'dah da Goman farko na watan Dhul Hijjah.

Daga nan sai maniyyaci yayi niyyar daukar harama da haji ko umara:

In umara ce, yace: Labbaika Umratan

In Tamattu'i ne yace: Labbaika Umratan Mutamatti'an Biha Ilal Hajj

In ƙirani zai yi yace: Labbaika Umratan Wa Hajjan In Ifradi ne yace: Labbaika Hajjan

Rukunan haji da umara suna farawa ne yayin da akayi harama daga miƙati.

Idan maniyyacin haji ko umara ya isa miƙati ta hanyar kasa wato mota da makamancinta, ana so yayi wanka, kuma ya shafa turare in da halin hakan. Amma idan bai samu yin wankan ba babu komai akansa. Sa'annan ya sanya tufarsa ta harami, wato gyauto da mayafi farare kuma masu tsafta.

Ita kuwa mace ba a sunnanta mata wani kaya na musamman ba wajen daukar harami. Tana da damar sanya duk kayan da zai suturce mata gabobin jikinta, ko wane irin launi ne kuwa kayan, amma kada ta fitarda adonta.

Daga fara talbiyyar nan alhaji ko mai umara yayi shela kenan da fara ibadarsa.

Amma idan ta ruwa ya shigo ko ta sama, to abinda aka saba shine matuƙan jirgin ruwan ko na saman zasu sanar da fasinjoji maniyyata cewa an kusa zuwa daura da miƙati, domin masu niyyar hajin ko umarar su shirya sanya kayansu na harami. Yayin da suka zo daura da miƙati sai suyi niyyar shiga harami domin haji ko umara kuma su yawaita yin talbiyya.

A irin wannan yanayi babu laifi ga maniyyaci ya fito tun daga gidansa a ƙasarsu, yana sanye da kayan ihraminsa, sannan yayin da ya samu sanarwar cewa jirgin ruwansu ko na sama ya iso daura da miƙati, sai kawai ya fara talbiyyarsa.

Maza zasu bayyana wannan talbiyya da ɗaga sautinsu amma banda mata.

Ɗan uwa Mahajjaci, kafin Ihrami ya kamata ka yi abubuwan da za a ambata a kasa:

1 - Yanke farce (ƙumba), da rage gashin baki, da gusar da gashin hammata da na mara.

2 - Wanke dukkan jiki idan da hali. Babu laifi in hakan bata samu ba.

Shi dai wankan sunnah ne ga maza da mata dukka har mai haila da jinin biki

3 - Namiji zai cire dukkan ɗikkankun kaya, ya sanya kayan ihrami.

4 - Mace zata cire makarin ido, da niƙabi da safar hannu. Ta sanya mayafi don rufe fuskarta da kanta daga mazan da ba maharamanta ba. Koda shi abin rufe fuskar yana taba fuskar babu komai.

5 - Bayan wankan namiji zai iya sa turare gwargwadon hali a jikinsa kaɗai amma kada turaren ya taba tufar ihramin.

Babu wata sallah ta musamman domin shiga ihrami

Mace zata iya shafa turaren da kanshinsa ba zai bayyana ba.

Bayan gama duk abinda aka ambata sai mahajjaci ya ƙudurci shiga nau'in ibadar da zai yi. Daga ɗaura niyyar nan to ya shiga halin ihrami kenan koda bai yi furucin komai ba. Da zai sanya niyyar shiga ihraminsa ta zama bayan sallah ta farilla da zai yi kyau. Idan kuwa ba lokacin sallar farillah bane, kuma yayi sallah raka'a biyu da nufin nafilar bayan alwala, to hakan babu laifi. Idan mahajjaci yana wakiltar wani ne, wato yana hajin ne a madadin wani dabam, to zai yi niyyar ne yana mai cewa: 'Labbaikallahumma 'an Fulan' (wato a madadin Wane..sai ya faɗi sunan wanda yakewa hajin).

Lafazin Talbiyyah:

Labbaikallahumma labbaik. Labbaika la sharika laka labbaik. Innal hamda wanni'mata laka wal mulk. La sharika lak.

(Na amsa maka Ya Allah, Na amsa maka. Na amsa maka babu abokin tarayya gareka, Na amsa maka. Lallai yabo da ni'mah, tare da Mulki, Kai Ka cancancesu).

Lokacin Talbiyyah:

Idan a umara ne talbiyyah tana farawa ne daga shiga ihrami zuwa fara Ɗawafi

Indan a haji kuwa tana farawa daga shiga ihrami har zuwa lokacin da alhaji zai fara jifan Babbar Jamrah, wato majefa ta al-Aƙabah.

# MIƘATIN DAUKAR HARAMA

## Miƙatin Haji guda biyar ne

Annabi – sallallahu alaihi wa sallam – ya tantance wuraren miƙati guda biyar domin daukar harami.

Waɗannan wurare sune kamar haka:

**Dhul Hulaifah**

Shine miƙatin mutanen Madina da duk wanda ya biyo ta hanyar Madina. Yanzu ana kiransa Abyar Ali. Yana kan nisan 450 km daga Makkah.

**Al-Juhfah**

Shine miƙatin mutanen Sham (Syria, Lebanon, Jordan da Falasɗinu), da Magrib (Morocco, Aljeriya, Tunisia, Mauritaniya, da Yammacin Afirka), da Masar, da kuma duk wanda ya biyo ta hanyarsu. Wannan miƙati yana kusa da garin Rabigh ne kuma mutane yanzu daga Rabigh din suke daukar harama. Wannan wuri ya kai kimanin 183 km daga Makkah.

**Ƙarnul Manazil**

Shine miƙatin mutanen Najd da duk wanda ya biyo ta hanyarsu. A yanzu ana kiransa As-Sail al-Kabir. Yana da nisan kimanin 75 daga Makkah.

**Yalamlam**

Shine miƙatin mutanen Yaman da waɗanda suka biyo hanyarsu. Mutane yanzu suna daukar harami ne daga al-Sa'diyyah wanda ke kan nisan 92 km daga Makkah

**Dhatu Ir ƙin**

Shine miƙatin mutanen Iraƙi da waɗanda suka biyo ta hanyarsu. Ya kai kimanin 94 km daga Makkah.

Don haka abin da ya wajaba akan duk wanda yake da niyyar yin haji ko umara kuma ya biyo ta ɗaya daga cikin waɗannan miƙati to lallai ya dauki harama daga nan. Duk wanda kuma ya ƙetaresu da gangan ba tare da daukar harama ba, to wajibi ya koma zuwa ga miƙatin kuma ya dauko harama daga can. Idan kuma bai yi hakan ba to yanka ya kamashi.

Zai yanka rago ko tunkiya a Makkah ya rabawa faƙiran garin.

## Dangane da waɗannan miƙatoci Manzon Allah – sallallahu alaihi wa sallam – yace:

> “Wa annan miƙatoci na su waɗannan mutanen ne da kuma duk wanda ba ɗan nan ba amma hanya ta biyo dashi kuma yana da niyyar haji ko Umara”.

Bukhari da Muslim suka ruwaito shi.

Su kuwa mutanen Makkah – haka kuma duk wanda ke cikin garin Makkah amma ba ɗan garin ba – to zasu dauki haramarsu ta haji ne daga cikin Makkah. Amma haramar umara to ba zasu ɗauketa daga cikin garin Makkah ba, sai dai su fita wajen Harami (wato al-Hillu) kamar at-Tan’im.

Amma waɗanda gidajensu suke tsakanin miƙati da garin Makkah kamar mazauna:

Jiddah Bahrah Masturah Umm as-Salam Badr al-Shara’i

Duk waɗannan za su ɗauki haraminsu daga gidajensu ko kuma duk inda niyyar haji ko umara ta taso musu.



## ABUBUWAN DA AKA HARAMTA A HALIN IHRAMI

Bayan ɗaura harama a miƙati haramun ne akan mai haji da umara ya aikata waɗannan abubuwa:



- Gusar da wani abu na gashi ko yanke farce. Amma in wani abu na gashin ko farcen ya faɗo ba tare da nufi ba, ko kuma in mai ihramin ya cire wani gashi ko ya yanke farcen bisa mantuwa ko jahiltar hukuncin to babu komai a kansa



- Bai halatta ba ga mai ihrami ya sanya turare a jikinsa ko jikin kayansa na harami. Babu laifi dangane da guntun turaren da ya shafi jikinsa kafin shiga halin ihrami. Amma in a jikin kayan ne to lallai ne a wankeshi.



- Bai halatta ba ga mai harami ya rufe kansa da tufar ihrami ko wani abu dabam wanda zai ɗanfaru da kansa kamar hula, da hirami ko rawani. Amma in mai harami ya lulluɓe kan nasa bisa mantuwa ko saboda rashin sanin hukuncin hakan, to wajibi ya cire wannan lulluɓi daga lokacin da ya tuna ko ya san hukuncin, amma ba komai a kansa na yanka.





- Bai halatta ba ga mai harami ya sanya ɗinkakkiyar tufa a jikinsa baki-ɗaya ko wani sashe nasa kamar jallabiya, da duk wata riga, ko rigar da take haɗe da hularta ('yar Moroko), da wando. Hakanan an hana sanya khuffi. Sai dai idan mutum bai sami gyauto ba, ya halatta gareshi ya sanya wando. Wanda bai samu takalmifaɗe ba (wato slipa ko sandal) zai iya sa khuffi, kuma babu komai a kansa.

- Bai halatta mai harami ya nemi auren mace ko ɗaurin auren ba, ko ga kansa ko ga wani dabam. Haka nan bai halatta ya yi jima'i



da mace ko ya rungumeta da sha'awa ba. Sabo da hadisin Usman – radiyallahu 'anhu – cewa Annabi – sallallahu alaihi wa sallam – yace:

> "Wanda ke cikin ihrami ba zai yi aure ba, ba za a aureshi ba, kuma ba zai nemi aure ba"

Muslim ne ya ruwaito shi.



- Bai halatta ba ga musulmi, ko mai harami ko ba mai harami ba, ya ɗauki tsuntuwa ko ta kuɗi ce ko zinare ko azurfa ko waninsu a cikin zagayen iyakokin harami, sai in da nufin cigiya ne.



- Bai halatta ba ga mace da take cikin halin ihrami ta sanya safar hanu, kuma kada ta suturce fuskarta da niƙabi ko burƙa'i (abin rufe ido na mata). Idan ta kasance tare da mazan da ba maharamanta ba to wajibi ne akanta ta suturce fuskarta da mayafi ko makamancinsa kamar dai yadda zata kasance in da ba a halin ihrami take ba.



- Haramun ne ga musulmi ko mai ihrami ko ba mai ihrami ba, namiji ne ko mace, ya bijirowa abin farauta da niyyar kisa ko korarsa ko taimakawa wani akan haka cikin zagayen iyakokin harami. Shi kuwa mai ihrami bai halatta ba gareshi yayi haka ko cikin iyakokin harami ko a waje.



- Haramun ne ga musulmi ko mai ihrami ko ba mai ihrami ba, ya yanke wata bishiya daga bishiyoyi ko tsirrai koraye waɗanda ba ɗan Adam ne ya dasa su ba a cikin iyakokin harami.



# YA HALATTA GA MAI IHRAMI




- Sanya Zobe Sanya Agogo
- Sanya Takalmi (slipa ko sandal)
  Sanya Lasipikar kunne (Earpiece)




- Amfani da Lema
  Sanya Tubarau




- Shiga Cikin Mota
- Ɗaura Belt




- Ɗaure Ciwo Da Bandeji
- Wanke Kai Da Jiki




(Ko da kuwa gashi ya zuba bada niyya ba)

Ya halatta ga mai ihrami ya ɗauki kaya ko shimfiɗa a kansa.

Hakanan ya halatta gareshi ya canza kayan ihrami ya tsaftacesu. Idan mai ihrami ya lulluɓe kansa da mantuwa ko cikin rashin sanin hukuncin, wajibi ne ya cire lulluɓin daga lokacin da ya tuna ko ya san hukuncin, kuma babu komai a kansa na yanka.

# NAU'O'IN AIKIN HAJI GUDA 3 NE

Wajibi ne akan duk wanda ke da niyyar haji ya zabiɗaya daga cikin waɗannan nau'o'i guda uku.
Mafificin waɗannan nau'o'in Haji shine Tamattu'i ga wanda bai koro abin hadayarsa ba.
Kuma shine wanda Manzon Allah – sallallahu alaihi wa sallam – ya umarci Sahabbansa dashi

| 1 | Tamattu'i |
|---|---|
| | Umara |
| | Haji |
| | Akwai Hadaya |

Ma'anar Tamattu'i shine yin harama da Umara a cikin watannin Haji, wato Shawwal, da Dhul ƙa'dah da kwanaki Goman farko na Dhul Hijjah. Maniyyaci zai ce: Labbaika Umratan Mutamatti'an biha Ilal Haji. Zai warware ya fita daga Umararsa ne idan yayi ɗawafi da Sa'ayi da saisaye. Daga nan an halatta masa duk abin da aka haramta saboda ihrami.

A ranar 8 ga watan Dhul Hijjah sai yayi ihrami da haji daga masaukinsa, ya fita zuwa Mina da sauran wuraren ibadar haji, ya kammala hajinsa. Kuma akwai yankan hadaya akansa. Zai yanka rago ko taure guda ɗaya, ko su haɗu su bakwai su yanka raƙumi ɗaya, ko su bakwai su yanka bajimi ɗaya. In bai samu halin hakan ba to zai yi azumin kwana uku cikin kwanakin haji, kwanaki bakwai kuma idan ya koma garinsu.

| 2 | ƙirani |
|---|---|
| | Umara |
| | Haji |
| | Akwai Hadaya |

Ma'anar ƙirani shine yin harama da Umara da Haji tare. Wajen niyyarsa zai ce: Labbaika Umratan Wa Hajjan. Idan ya isa Makkah sai yayi ɗawafi da Sa'ayi. Ɗawafin na ƙudumi ne, Sa'ayin kuma ɗaya zai yi amma na Haji ne da Umara tare. Sannan zai cigaba da zama cikin ihraminsa, ba zai warware ba. Ranar 8 ga wata sai ya fita zuwa Mina kuma ya kammala sauran ayyukan ibadarsa wadda ta ƙunshi Haji da Umara, saidai cewa ba zai yi wani Sa'ayi ba domin yayi shi lokacin da yayi ɗawafin ƙudumi. Akwai hadaya akan mai ƙirani. Zai yanka rago ko taure, ko kuma ya haɗu da wasu su zama su bakwai su yanka raƙumi ɗaya, ko su yanka bajimi ɗaya. Idan bai samu halin yankan ba, zai yi azumi uku a kwanakin haji, bakwai kuma idan ya koma garinsu.

| 3 | Ifradi |
|---|---|
| | Haji Kawai |
| | Babu Hadaya Akansa |

Ma'anar Ifradi shine yin harama da Haji shi kaɗai. Idan maniyyaci ya isa miƙati zai ce: Labbaika Hajjan. Idan ya isa Makkah kuma zai yi ɗawafin ƙudumi, ya yi Sa'ayi kuma na Haji.

Sai ya cigaba da zama cikin ihraminsa har sai ya kammala ibadarsa ta haji. Babu hadaya akan mai hajin Ifradi, domin bai haɗa Umara da Haji ba.

# FA'IDAH

## Ɗaukar Harama daga Miƙati Ya Shafi Kowanne Mahajjaci

| Mai Ifradi | Mai ƙirani | Mai Tamattu'i |
|---|---|---|
| Zai harama da Haji | Zai harama da Haji da Umara | Zai harama da Umara zuwa Haji |

| | | |
|---|---|---|
| Zai yi Ɗawafin ƙudumi | Zai yi Ɗawafin ƙudumi | Zai yi Ɗawafin Umara |
| Zai yi Sa'ayi na Haji | Zai yi Sa'ayi na Haji da Umara | Zai yi Sa'ayi na Umara |
| Zai zauna cikin Ihrami Har Ranar 10 ga wata. Zai nesanci duk abubuwan da aka haramta saboda ihrami | Zai zauna cikin Ihraminsa har ranar 10 ga wata. Zai nesanci duk abubuwan da aka haramta saboda ihrami | Zai saisaye gashin kansa ko ya askeshi |
| Zai fita daga ihraminsa kuma an halatta masa komai daga cikin abubuwan da aka haramta saboda ihrami, har saduwa da iyalinsa. Zai yi harama da Haji ranar Tarwiyah, wato 8 ga wata | | |

1 Ɗawafin ƙudumi dangane da mai Ifradi da kuma mai ƙirani sunna ne. Idan ya barshi babu komai akansa.

2 Idan yayi ɗawafin ƙudumi kuma ya zarce zuwa Mina to zai yi Sa'ayin Haji ne bayan yayi ɗawafin Ifadah.

Yaro karami wanda bai kai mayyazewa ba waliyyinsa ne zai yi masa niyyar harami, sai ya cire masa kaya ɗinkakku, kuma yayi talbiyya a madadinsa. Da zarar wannan yaron ya ɗauki harama kuma sai a hanashi duk abinda aka hana babba.

Yarinyar da bata kai matsayin mayyazewa ba, waliyyinta zai mata harama kuma yayi mata talbiyya. Da haka ta shiga halin ihrami, sai a hanata duk abinda aka hana babbar mace mai harama.

Ya kamata su (wato yaran, namijin da macen) zama cikin tsarki a tufarsu da jikinsu a lokacin ɗawafi. Domin shi ɗawafi ya yi kama da sallah, ita kuwa sallah, tsarki sharaɗine na ingancinta.

Idan yaron ko yarinyar sun kai munzalin mayyazewa, za su yi ihrami ne da izinin waliyyansu, kuma idan suka shiga ihrami za su aikata duk abin da manya suke aikatawa, kamar wanka da sanya turare da makamantansu.

# SIFFAR UMARA

**Manzon Allah – sallallahu alaihi wa sallam – ya ce:**

**“Ana kankare zunubin da mutum yayi tsakanin umara da wata umarar. Shi kuwa Haji kubutacce (wanda babu sabon Allah cikinsa) to bashi da wani sakamako sai aljannah”.**



# SIFFAR UMARA
## Ɗawafin Umara

### Yayin da mai niyyar umara ya isa Makkah

An so gareshi yayi wanka daga shigowarsa, sannan ya tafi zuwa masallacin ka'abah don ya gudanar da ibadarsa ta umara. Idan ya tafi masallacin ba tare da yayi wankan ba to babu komai a kansa.

Yayin da zai shiga masallacin haramin anso ya fara shiga da ƙafar dama, yana mai cewa:

A'udhu billahil-Azim wa bi wajhihil-Karim wa Sultanihil-ƙadim Minas-Shaitanir-Rajim. Allahumma-aftah li abwaba rahmatik

"Ina neman tsarin Allah Mai Girma da Fuskarsa Mai Daraja Da Ikonsa Daɗaɗɗe, daga Shaiɗan la'ananne. Ya Allah Ka buɗemin ƙofofin Rahamarka"

Sannan sai mai Umara ya tinkari Ɗakin ka'abah mai daraja don fara ɗawafi. Yana daga cikin sunna namiji mai ɗawafi yayi 'Iddɓa'i amma a ɗawafin Umara da na ƙudumi kawai. Yadda ake yi shine mutum ya yaye kafaɗarsa ta dama, yana mai sanya tsakiyar mayafinsa ƙarƙashin hamatarsa ta dama, sai kuma ya sanya gyaffan mayafin guda biyu kan kafaɗarsa ta hagu.

Sannan sai mai Umara ya fara ɗawafi, zagaye bakwai, yana mai farawa daga Baƙin Dutse. Idan ya samu damar isa ga dutsen to sai ya sumbaceshi in ya samu iko, ba tare da ya cutarda mutane ba ta hanyar kutsawa cikin turmutsutsu, ko turereniya, ko zage-zage ko doke-doke. Wannan duka kuskure ne, domin abin da ke cikin hakan na cutar da musulmi. Ya isheshi yayi nuni zuwa Baƙin Dutsen daga nesa yana mai cewa: Allahu Akbar, ba tareda ya tsaya ba.

# SIFFAR UMARA
## Ɗawafin Umara

Sannan sai mai ɗawafi ya cigaba da sauran zagayen ɗawafinsa bakwai. Ya nesanci cutarda mutane ta hanyar turereniya da daga sauti. Sai ya roƙi Allah abinda ya so da addu'o'i da karatun ƙur'ani Mai Girma. Ya kuma sani cewa babu wasu addu'o'i da aka keɓance a ɗawafi kamar yadda wasu mutane suke aikatawa.

Idan mai Umara ya isa Rukunul Yamani, sai ya taɓashi da hannunsa in ya samu damar hakan. Ba zai sumbaceshi ko ya shasshafeshi ba, kamar yadda wasu mutane sukeyi, hakan kuwa ya sabawa sunnar Annabi – sallallahu alaihi wa sallam - . Idan taɓa Rukunul Yamani ɗin bai samu ba gareshi to sai kawai ya wuce ya cigaba da ɗawafinsa ba tare da yayi nuni da hannunsa zuwa ga rukunin ba, ba kuma tare da kabbara ba. Sunna ne a tsakanin Rukunul Yamani da Hajarul Aswad mai ɗawafi yace:

رَبَّنَآ ءَاتِنَا فِى ٱلدُّنْيَا حَسَنَةً وَفِى ٱلْءَاخِرَةِ حَسَنَةً وَقِنَا عَذَابَ ٱلنَّارِ ﴿٢٠١﴾

سورة البقرة

Rabbana Aatina fid Dunya Hasanatan wa fil Aakhirati Hasanatan Wa ƙina Adhaban Nar

(Wato Ya Ubangijinmu Ka bamu abu mai kyau a duniya da kum abu mai kyau a lahira kuma ka tsaremu daga azabar Wuta). Suratul Baƙara.

Haka dai mai umara zai kammala ɗawafinsa kamar yadda aka siffanta ɗinnan har yayi zagaye bakwai, yana mai fara kowane zagaye da al-Hajar al-Aswad ya kuma kare zagayen nasa dashi. Sunna ce mai ɗawafi yayi sassarfa a zagaye uku na farko na ɗawafin ƙudumi da ɗawafin umara kawai.

# ƊAWAFI
## Ɗawafi Zagaye Bakwai Ne






Zaka fara daga al-Hajar al-Aswad kuma zuwa nan ɗin ne zaka ƙare

# Kurakuran Da Wasu Kan Yi A Wajen Ɗawafi

- Wasu sukan yi ɗawafi su ratsa ta cikin Hijir, suna tsammanin ɗawafinsu yayi, alhali kuwa shi Hijir bangare ne na ɗakin Ka'aba, don haka dole ne mai ɗawafi ya zagayeshi ta waje.

- Taɓa dukkan kusurwoyin ɗakin Ka'abah, wasu ma har da bangon ɗakin sukan taba da shasshafawa da shafa labulen da ƙofar ɗakin, da kuma maƙamu Ibrahim – alaihis Salam -. Duk wannan bai halatta ba, domin yana cikin bidi'o'i marasa asali a shari'ah kuma Manzon Allah – sallallahu alaihi wa sallam – bai aikatasu ba.

- Mata su riƙa gogayya da maza cikin cincirindo yayin ɗawafi, musamman ma wurin Hajarul Aswad da maƙamu Ibrahim – alaihis Salam. Wajibi a nesanci wannan.

| Yayin da mutum ya ƙare ɗawafi lallai ya aikata waɗannan abubuwa: |
|---|

1 - Lulluɓe kafaɗarsa ta dama
2 - Yayi sallah raka'a biyu a bayan Maƙamu Ibrahim – alaihis Salam – idan ya samu damar hakan. In kuma bai samu ba to yayi raka'a biyun a ko ina ya samu cikin masallaci mai alfarma. Sunna ce mai ƙarfi. A raka'ar farko bayan ya karanta Fatihah zai karanta:

سُورَةُ الكَافِرُونَ

A raka'a ta biyu kuma bayan karatun Fatiha zai karanta:

سُورَةُ الإِخْلَاصِ

| Suratul Ikhlasi (wato ƙul Huwa Allahu Ahad) |
|---|

# SAFA

## Bayan gama ɗawafi

Mai Umara zai fita zuwa Safa domin yin sa'ayi zagaye bakwai. Idan ya kusanci dutsen Safa zai fara da abinda Allah ya fara ambata, inda yake cewa:

۞ إِنَّ ٱلصَّفَا وَٱلْمَرْوَةَ مِن شَعَآئِرِ ٱللَّهِ

"Innas Safa wal Marwata min sha'a'irillah" (Lallai Safa da Marwa suna cikin alamomin Allah).

Sannan sai ya hau kan tudun Safa ya tsaya akansa ya fuskanci ɗakin Ka'bah, yayi hamdalah ga Allah (wato yace al-Hamdu lillah), ya kuma girmamaShi (wato yace: Allahu Akbar) duka sau uku. Sai yayi addu'a, ya yawaita addu'ar, yana mai daga hannunasa yana cewa:

La ilaha illallah, Wahdahu La Sharika lah, Lahul Mulku Wa Lahul Hamdu Wa Huwa Ala Kulli Shai'in ƙadir. La ilaha illallahu Wahdah. Anjaza Wa'dah Wa Nasara Abdah, Wa Hazamal Ahzaba Wahdah.

(Babu abin bautawa da gaskiya sai Allah. Shi kaɗai. Bashi da abokin tarayya. Shi ya cancanci Mulki, Shi ya cancanci Yabo. Kuma Shi Mai iko ne bisa komai. Babu abin bautawa da gaskiya sai Allah, Shi kaɗai. Ya zartarda alƙawarinSa, kuma Ya taimaki BawanSa, kuma Ya ruguza Rundunoni Shi kaɗai).

Zai maimaita wannan sau uku.

A tsakanin haka`kuma ya riƙa yin addu'o'insa, ya roƙi abinda yaso. In kuma ya taƙaita bai kai hakan ba to babu laifi. Ba zai ɗaga hannunsa ba sai idan ya kasance a halin addu'a. Ba zai yi nuni da hannunsa ba lokacin faɗin kabbara.

Nuni da hannu a irin wannan wuri yana daga cikin kurakuran da suka yaɗu sosai tsakanin alhazai da masu umara.

Sannan ya sauko daga Safa, yana mai fuskantar Marwa, yana tafiya yana addu'a da abinda ya sawwaƙa na addu'o'i ga kansa da iyalansa da sauran musulmi. Idan ya isa wurin koriyar alamannan sai yayi gudu sosai. Amma wannan ga maza ne kawai banda mata. Har idan ya isa wurin alama ta biyu sai ya koma tafiyarsa har kuma ya isa Marwa.

# MARWA

**Yayin da Mai Umara ya isa Marwa**

- Zai fuskanci Ka'abah ya faɗi irin abin da ya faɗa na zikiri lokacin da ya hau Safa, banda karatun ayar (Innas Safa…). Zai yi addu'o'insa, ya roƙi Allah abinda yaso, sannan ya sauko yana tafiya har ya isa wurin koriyar alama, sai yayi gudu har sai ya isa alama ta biyu. Daga nan kuma sai ya ƙarasa yana mai tafiya ta al'ada, har ya hau Safa. Haka dai zai yi tayi har ya gama Sa'ayinsa a wannan siffah da aka ambata, zagaye bakwai, tafiya daga Safa zuwa Marwa zagaye ne. Komawarsa daga Marwa zuwa Safa wani zageyen ne na dabam.



- Babu laifi yayi Sa'ayinsa ana turashi a keke idan ya gaji ko kuma wata matsala ta rashin lafiya ta bijiro masa.

> Ya halatta ga mace mai haila ko jinin biƙi tayi Sa'ayi amma banda ɗawafi. Domin shi wurin Sa'ayi ba bangare bane na masallaci mai alfarma.

- Daga cikin kurakuran da suka yaɗu shine wasu mata kanyi sauri lokacin Sa'ayi a tsakanin alamomi koraye.



- Bayan gama Sa'ayi mai umara zai aske gashin kansa ko ya saisayeshi. Askin dai ya fi, sai dai in ya kasance mai Tamattu'i ne kuma tsakaninsa da fara haji babu lokaci mai tsawo, to wannan saisaye ya fi masa, sai ya bar askin ya zama lokacin haji. A wannan saisaye lallai ne a game dukkan kai.



- Mace zata yanke iyakar gwargwadon gaɓar yatsa ne na gashin kanta.



**Da wannan ayyukan umara suke karewa.**

Daga nan kuma duk abinda aka haramtawa mai umara domin ihrami, ya halatta.

## Sa'yi Zagaye Bakwai Akeyi
## Ka fara da Safa ka ƙare da Marwa



## SIFFAR HAJI

{ٱلْحَجُّ أَشْهُرٌ مَّعْلُومَـٰتٌ}



# RANAR TARWIYAH

Takwas Ga Watan Dhul Hijjah

Kafin Azahar



Sallar Azahar da La'asar'da Magriba da Isha



Kwana a Mina

## Ayyukan Haji suna farawa ne a ranar takwas ga watan Dhul Hijjah

### Ita ce ranar da ake kira ranar Tarwiyah.

A wannan rana da hantsi mai hajin Tamattu'i zai yi harama da haji. Kafin shiga wannan harami zai yi abubuwan da yayi kafin daukar harama da umara, wato wanka da sanya turare, da sallah, sannan yayi harama daga inda yake, wato masaukinsa.

Shi kuwa mai hajin ƙirani da mai hajin Ifradi dama ba zasu fita daga ihrami ba. Da mai Tamattu'in da mai ƙiranin da mai Ifradin dukkansu zasu fita zuwa Mina kafin Azahar, kuma zasu sallaci Azahar da La'asar da Magariba da Isha kowace a lokacinta ba tare da jam'i (wato haɗa sallah) ba. Amma zasu yi kasaru ga duk sallah mai raka'a huɗu su yita ra'ka'a biyu. Kuma zasu kwana a Minan a daren tara ga watan Dhul Hijjah, su sallaci sallar asubahi anan. Wanda ya kasance a Mina kafin ranar Tarwiyah, to zai yi ihrami ne daga Mina a lokacin hantsi. Abin da yake sunnah shine mahajjaci ya kwana a Mina yammacin ranar Tarwiyah wato Daren Tara ga wata, har sai ya sallaci asubahi ranar tara ga watan Dhul Hijjah, kuma ya saurara har rana ta fito, sai ya kama hanya zuwa filin Arfa, cikin natsuwa da kwanciyar hankali, yana mai talbiyah da abinda yaso na zikirin Allah, da karatun al-ƙur'ani, tare da yawaita talbiyah da hailala da kabbara da hamdala da kuma godiya ga Allah Ubangijin talikai.

# RANAR TARA GA WATAN DHUL HIJJAH

## Ranar Arfa

Tsayuwar Arfa rukuni ne daga cikin rukunan haji. Haji baya inganta sai da ita. Manzon Allah – sallallahu alaihi wa sallam – yace:

(Arfa ita ce Haji).

(Arfa ita ce Haji). Abu Dawud da Tirmidhi suka ruwaito

Daga fitowar Rana



Har Faduwarta



## Wunin Arfa shine wuni mafi alheri tunda akayi duniya

A wannan wuni ne dandazon mahajjata ke taruwa tawaga-tawaga zuwa filin Arfa. Ranar da Musulmi suke tsayuwa a wannan wuni mai girma a Arfa tun daga lokacin gushewar rana, wato kiran sallar azahar har zuwa lokacin faɗuwarta. A wannan wuni ne Allah ke alfahari da mutane akan Mala'iku.

Yazo cikin Sahihu Muslim daga A'isha – radiyallahu 'anha – cewa Annabi – sallallahu alaihi wa sallam - ya ce:

"Babu wani wuni da, a cikinsa, Allah ya fi yawan 'yanta bawa daga wuta

kamar ranar Arfa. Kuma Yana kusantowa sannan Yayi alfahari daku akan Mala'iku, sai Ya ce: Me waɗannan suke buƙata".

# RANAR ARFA
## Tara ga Watan Dhul Hijjah

**Yana daga Sunnah:**

Alhaji ya sauka a Namirah kafin rana ta gushe daga tsakiya, in hakan ya sauƙaƙa gareshi. Idan rana ta gushe sai ya shiga iyakokin filin Arfa, ya sallaci Azahar da La'asar da kiran sallah ɗaya da Iƙama biyu. Kuma ya zauna cikin wannan fili har faɗuwar rana. Akwai alamomi da allunan sanarwa masu yawa da suke bayyana waɗannan iyakoki.

Shi filin Arfa dukkaninsa wurin tsayuwa ne.

Lallai alhaji yayi kwaɗayin amfani da lokacinsa a wannan wuni wajen yin talbiya da zikiri da yawaita istigfari da hailala da godiya da yabo ga Allah Ta'ala. Ya fuskanci Allah Ta'ala yana mai khushu'i da ƙanƙan-da-kai, da ƙoƙarin yin addu'a ga kansa da iyalansa da 'ya'yansa da 'yan uwansa Musulmi. Idan lokacin azahar ya shiga Liman zai yiwa mutane huɗuba ta tunatarwa da gargadi da wa'azi da shiryarwa, sannan yayi sallar Azahar da

La'asar tareda alhazai jam'i (wato haɗa sallolin biyu) kuma ƙasaru, da kiran sallah ɗaya, tada iƙama biyu, kamar yadda Manzon Allah – sallallahu alaihi wa sallam – ya yi. Babu nafila kafinsu ko tsakaninsu ko bayansu.

Wajibi ne ga alhazai a wannan wuni mai albarka su nesanci aukawa cikin kurakuran da zasu jawo musu hasarar lada da kuma sakamako a wannan wuni mai girma da kuma tsayuwa babba.

Arfa



Sallar Azahar da La'asar Kasaru kuma Jam'i



In rana ta faɗi

Muzdalifa



# Wasu Kurakurai Da Suka Yaɗu Tsakanin Mahajjata Dangane Da Ranar Arfa

Wasu Kurakurai Da Suka Yaɗu Tsakanin Mahajjata Dangane Da Ranar Arfa

- Da yawa daga cikin mahajjata sukan auka cikin kurakuran da ya kamata a faɗakar akansu. Daga cikinsu akwai:

- Wasu sukan sauka a waje da iyakokin Arfa kuma sukan zauna nan ɗin har faɗuwar rana, sannan sai su bar Arfa zuwa Muzdalifah. Duk wanda ya aikata haka to bashi da haji.

- Barin filin Arfa kafin faɗuwar rana. Wannan bai halatta domin ya sabawa aikin Annabi – sallallahu alaihi wa sallam.

- Turmutsutsu da turereniya wajen hawa dutsen Arfa da nufin zuwa can ƙololuwarsa domin shafashi da sallah a wurin. Wannan yana cikin bidi'o'in da basu da asali a shari'ah, karin akan haka kuma ƙoƙarin hawan kan jawo cutarwa ga lafiya da kuma jiki.

Yana daga cikin kurakuran da suka yaɗu har yanzu fuskantar dutsen Arfa lokacin addu'a.

| Abinda yake sunnah shine fuskantar alƙibla yayin addu'a. |
| --- |



# MUZDALIFAH

## Yayin Faɗuwar Rana A Ranar Arfa

Yayin faɗuwar Rana



Zuwa Muzdalifa



Sallar Magriba da Isha ƙasaru kuma a haɗesu

Kwana a Muzdalifa

Sallar Asuba

Zikiri da Addu'a

Tsintar tsakuwa



Zuwa Mina

Tawagar mahajjata zata kama hanyar su tinkari Mash'arul Haram, wato Muzdalifah, yadda daga sun isa zasu sallaci Magariba da Isha'i a haɗe kuma ƙasaru, da kiran sallah ɗaya amma iƙama biyu. Sai kuma su kwana a can suna masu zikiri da godiyar Allah bisa falalarsa da kyautatawarsa ta basu damar tsayuwar Arfa.

Yayin isarsu Muzdalifah, wasu alhazai kan auka cikin wasu kurakuran da ya kamata a faɗakar akansu. Kamar:

- Bazama cikin filin Muzdalifah don tsintar tsakwaikwayin jifa tun kafin suyi sallar Magariba da Isha'in tasu
- ƙudurta cewa tsakwaikwayin jifa dole sai a Muzdalifah ake tsintarsu
- Wanke tsakwaikwayin jifa, domin kuwa ba a ruwaito aikata haka daga Ma'aiki – sallallahu alaihi wa sallam – ba.

Abinda yake sunnah a nan kamar yadda muka ambata a sama shine alhazai su kwana a wannan dare a Muzdalifah har su sallaci sallar asuba.

An yi rangwame ga mata da masu rauni da yara ƙanana da kuma masu kula da lamarinsu, su bar Muzdalifah su tafi Mina bayan dare ya raba kuma bayan wata ya ɓuya.

Idan alhaji yayi sallar asubahi, anso ya tsaya wurin Mash'arul Haram, wanda wani dutse ne a filin Muzdalifah, ko kuma ma a ko ina a Muzdalifah. Sai ya fuskanci alƙibla ya yawaita zikiri da kabbara da addu'a gwargwadon abin da ya sauƙaƙa gareshi. Sannan ya kama hanya ya fita daga Muzdalifah zuwa Mina kafin fitowar rana, kuma a kan hanyarsa ta zuwa Mina ɗin ne zai fara tsintar tsakwaikwayin jifa guda bakwai girmansu kamar sama da kwayar Hummus (kamar kwayar gurjiya) kaɗan, domin jifan Jamratul Aƙabah. Sauran majefun kuwa zai tsinci nasu ne a Mina.

Daga nan kuma sai ya cigaba da tafiyarsa zuwa Mina yana mai talbiyah, cikin ƙanƙan-da-kai tareda yawaita zikirin Allah.

# MINA

Yayin da mahajjaci ya isa Mina sai ya gaggauta zuwa Jamratul Aƙabah, wadda ta ke kusa da Makkah.

Idan ya isa gareta sai ya daina talbiyah sannan ya aikata kamar haka:

1



Zai jefi Jamrar Aƙaba da tsakuwa guda bakwai a jere yana mai kabbara tare da kowace tsakuwa da ya jefa.



2



Zai yanka hadayarsa in akwai hadaya akansa, kuma zai iya cin naman, kuma ya rabawa faƙirai. In da hali yayi da kansa. In babu ya wakilta wani.



3



Zai aske gashin kansa ko ya saisayeshi. Askin dai ya fi. Ita kuwa mace za ta yanke gwargwadon gaɓar yatse na gashin kanta ne.



Saisaye Aski Wannan jerin shine mafi kyau.
Amma in ya in yayi wani kafin wani a cikin waɗannan ayyukan to babu komai a kansa.

# RANAR YANKA

## GOMA GA WATAN DHUL HIJJAH

Tafiya zuwa Jamratul Aƙaba



Zai Dakata Da Talbiya

Zai Yi Jifan Jamratul Aƙabah

Zai yi Kabbarar Idi



Zai Yanka Hadaya



Aski ko Saisaye

Musulmi a faɗin duniya baki ɗaya da kuma musamman mahajjata dake filin Mina suna tarar ranar Idi cikin farinciki, suna masu murna bisa ni'imar da Allah yayi musu, suna masu yanka hadayarsu da layyarsu don neman kusanci zuwa ga Allah Ta'ala.

Mahajjaci zai fara kabbarorinsa na Idi ne bayan yayi jifan Jamratul Aƙanba, yana mai cewa: Allahu Akbar, Allahu Akbar Allahu Akbar, La ilaha Illallah, Allahu Akbar Allahu Akbar, Wa Lillahil Hamd.

Akwai kurakurai masu yawa da mahajjata kan aikata yayin jifan jamrah. Kadan daga cikinsu sune:

- Wasu suna ƙudurta cewa Shaiɗanu suke jifa. Sai kaga suna jifan a fusace tare da zaginsu. Shi kuwa jifa bisa haƙiƙa ba a shar'anta shi ba sai domin tsaida ambaton Allah.

- Yin jifan da manyan duwatsu ko takalma ko itatuwa. Wannan kuma wuce iyaka ne a addini wanda Ma'aiki – sallallahu alaihi wa sallam – ya hana yinsa.

- Turmutsutsu da faɗa wurin jifa, wannan shima kuskure ne mai girma. Wajibi ne akan alhaji ya tausasawa 'yan uwansa da ƙoƙarin yin jifan a inda ya dace ta yadda tsakuwarsa zata faɗa cikin wannan ramin ko ya samu sandan dutse ko bai sameshi ba.

- Jefa tsakwaikwayin baki-ɗaya lokaci guda. A irin wannan hali kuwa koda ya watsasu duka to a shar'ance ana ɗauka tsakuwa ɗaya ya jefa. Abin aka shar'anta shine jefa tsakwaikwayin ɗaya-bayan-ɗaya da yin kabbara tareda kowace tsakuwa da ya jefa.

Idan mahajjaci ya gama jifan Jamratul Aƙaba kuma yayi aski ko saisaye, to yayi abinda ake kira tahalluli na farko, wato warware ihrami na matakin farko. A wannan mataki an halatta masa aikata duk abinda aka haramta saboda ihrami, amma banda kusantar mace.

# WURIN JIFA

Yayin da ka isa Mina a safiyar ranar Idi sai ka aikata waɗannan abubuwan:

1 Gaggauta jifan Jamratul Aƙaba ita kaɗai da tsakuwa guda bakwai



Kana kabbara tareda kowace tsakuwa, wato kana cewa Allahu Akbar.




2 Duk tsawon kwanakin Tashriƙi guda Uku

Ka yi jifan dukkan jamrorin guda uku, karama da matsakaiciya da kuma babbar, kowace majefa tsakuwa bakwai kuma ka yi kabbara tareda jefa kowace tsakuwa.



# ƊAWAFIN IFADA

Ɗawafin Ifada rukuni ne wanda haji baya cika sai dashi.

Bayan alhaji ya yi jifan Jamratul Aƙaba a safiyar ranar Idi, sai ya sauka zuwa Makka don yin ɗawafi zagaye bakwai, ɗawafin Ifada, kuma ya yi sa'ayi zagaye bakwai tsakanin Safa da Marwa in ya kasance mai Tamattu'i ne, ko kuma idan mai ƙirani ne ko mai Ifradi amma bai kasance yayi sa'ayin ba tare da ɗawafin ƙudumi.
Ya halatta:

A jinkirta ɗawafin Ifada zuwa bayan kwanakin zaman Mina in an koma Makkah bayan gama jifa.



Yayin da mahajjaci ya gama jifa da aski da ɗawafin Ifada da sa'ayi ga wanda akwai sa'ayi akansa, to dukkan abubuwan da aka haramta saboda ihrami sun zama halal har kusantar mace.

# KWANAKIN TASHRIƘI

Wa ɗannan kwanaki na farawa ne daga shigar daren goma sha daya ga watan Dhul Hijjah

- Bayan ɗawafin Ifada na ranar sallah mahajjaci zai koma Mina domin kwana a can cikin dararen kwanakin Tashriƙi guda uku.

Ko kuma domin ayi kwana biyu ga wanda ya so ya gaggauta, don aiki da faɗin Allah Ta'ala:

وَٱذۡكُرُواْ ٱللَّهَ فِيٓ أَيَّامٖ مَّعۡدُودَٰتٖۚ فَمَن تَعَجَّلَ فِي يَوۡمَيۡنِ فَلَآ إِثۡمَ عَلَيۡهِ وَمَن
تَأَخَّرَ فَلَآ إِثۡمَ عَلَيۡهِۚ لِمَنِ ٱتَّقَىٰۗ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّكُمۡ إِلَيۡهِ تُحۡشَرُونَ ٢٠٣

Daren Sha Daya

Dare Sha Biyu

Dare Sha Uku

{Kuma ku ambaci Allah a cikin kwanuka ƙidayayyu. To, wanda yayi gaggawa a cikin kwana biyu, to babu laifi a kansa, kuma wanda ya jinkirta to babu laifi a kansa, ga wanda ya yi taƙawa. Kuma ku bi Allah da taƙawa, kuma ku sani cewa lallai ne ku, zuwa gare Shi ake tara ku}.

Abinda yake wajibi akan alhaji:

- Jifan jamrorin uku a kwanaki ukun da zai yi a Mina
- Kabbara tareda kowace tsakuwa da ya jefa
- Yawaita zikiri da addu'a
- Dawwamar natsuwa da kwanciyar hankali.
- Kuma mahajjaci ya nesanci: Turmutsutsu da faɗa da gaba.



# JIFAN JAMRORI NUSARWA

- Yana daga sunnah mahajjaci ya tsaya bayan jifan jamrah ta farko da ta biyu ya fuskanci alƙibla, yana mai ɗaga hannayensa, yayi addu'ar da yaso ba tareda ya jawo cunkoso da turereniya ba.

> Amma babbar jamrah, wato al-Jamratul Kubra, to ba zai tsaya yayi addu'a ba bayanta.

- Wanda ya so gaggauta fita a kwana biyu to wajibi akansa yayi jifan jamrorin guda uku a ranar sha biyu ga wata sannan ya fita daga Mina kafin faɗuwar rana. Amma idan rana ta faɗi alhali yana nan a Mina to lallai ya zauna ya sake kwana a Minan daren sha uku kuma yayi jifa a ranar sha ukun.

  Sai fa idan ya riga ya gama kintsawa zai fita a ranar sha biyun to ya cigaba ya fita, kuma kwanan Minan bai kamashi ba.




Jamratul Aƙaba | Jamrar Tsakiya | ƙaramar Jamra

# ƊAWAFIN BANKWANA

Bayan fita daga Mina alhazai zasu nufi Makkah domin dawafi a ɗakin Ka'aba, bayan sun kare ayyukan ibadarsu na haji da rukunansa da wajibansa. Manufar ita ce wannan ɗawafi na bankwana shi zai zama abu na ƙarshe na tsakanin mahajjaci da ɗakin Allah mai alfarma, kuma domin koyi da faɗin Manzon Allah – sallallahu alaihi wa sallam - :

> "Kada ɗayanku ya tafi har sai ya zama ibadarsa ta ƙarshe ta zama a wannan Ɗaki".

Bukhari da Muslim.

Ɗawafin bankwana shine wajibin ƙarshe na haji, kuma wajibi ne akan mahajjaci ya yishi daf da tafiyarsa ta komawa garinsu.

Babu wanda aka ɗaukewa ɗawafin bankwana sai mai haila da mai jinin biƙi. Zasu barshi su tafi kuma babu komai akansu.



# FA'IDAH RUKUNAN HAJI DA WAJIBANSA

| Rukunan Haji 4 ne | |
|---|---|
| 1. | Ihrami |
| 2. | Tsayuwar Arfa |
| 3. | Ɗawafin Ifada |
| 4. | Sa'ayi |

Duk Wanda Ya Bar Rukuni Daya Daga Cikinsu To Hajinsa Ba Zai Cika Ba Sai Da Shi

| Wajiban Haji 7 ne | |
|---|---|
| 1. | Ihrami daga Miƙati |
| 2. | Tsayuwa A Arfa Har Faɗuwar Rana |
| 3. | Kwana a Muzdalifah |
| 4. | Kwana a Mina a kwanakin Tashriƙi |
| 5. | Jifan Jamrori |
| 6. | Aski ko Saisaye |
| 7. | Ɗawafin Bankwana |

Wanda ya Bar Wajibi Akwai Yanka a Madadin Abin da Ya Bari

Rago ko Akuya zai yanka a Makkah

Kuma ya rabawa Faƙiranta. Ba zai ci komai na naman ba.

# MATA MUMINAI HUKUNCE-HUKUNCEN MATA

## SHARUƊƊAN WAJIBCIN HAJI GA NAMIJI DA MACE

Musulunci

Hankali

Balaga

'Yanci

Iko

Dangane da mata an sharɗanta samun mahrami. Shine wanda zai yi tafiya tare da ita zuwa Haji, kamar mijinta ko wanda aure ya haramta tsakaninsu haramci na har-abada, ko saboda dangantaka ta jini, kamar mahaifinta ko ɗanta ko ɗan uwanta, ko kuma wanda haramcin aurensu saboda wani sababi ne na halal kamar ɗan uwanta na shayarwa ko mijin mahaifiyarta ko ɗan mijinta.

Dalili akan wannan shine hadisin Ibn Abbas – radiyallahu 'anhuma – cewa yaji Annabi – sallallahu alaihi wa sallam – yana huɗuba yana cewa:

"Kada wani namiji ya kebe da wata mace sai idan tare da ita akwai mahrami, kuma kada mace tayi tafiya sai tare da mahrami. Sai wani mutum ya miƙe yace: Ya Manzon Allah, Matata ta fita zuwa haji, gashi ni kuma an rubuta sunana a yaƙi kaza-da-kaza'. Sai Manzon Allah – sallallahu alaihi wa sallam – yace: "Je kayi haji da matarka". Bukhari da Muslim.

Hakanan an ruwaito daga Ibn Umar – radiyallahu anhuma – yace: Manzon Allah – sallallahu alaihi wa sallam – yace:

"Kada mace tayi tafiyar kwana uku ba tare da mahrami ba".

Bukhari da Muslim.

Hadisan da suke magana akan hana mace tafiya haji ko wani wuri dabam, ba tareda mahrami ba suna da yawa. Domin ita mace mai rauni ce, matsaloli da dama da kuma musibu sukan bijiro mata a halin tafiya irin waɗanda babu mai iya tinkararsu sai namiji. Sannan kuma ita mace abin kwaɗayi ce ga fasiƙai, don haka dole a samu mahrami da zai kula da ita ya kareta.

## Dangane da mahramin da mace zata tafi tare dashi zuwa haji, an sharɗanta:

Idan ta fidda ran samun mahramin to lallai ta hakura kuma ta sanya wani yayi mata haji.

Daga cikin hukunce-hukuncen da suka shafi mata dangane da ihrami

1. Idan hajin nafila ne to an sharɗanta sai ta samu izinin miji kan cewa tayi hajin. Domin tafiyar tana sarayar masa wani haƙƙi nasa da ya rataya ga matar. Mijin yana da damar hanata hajin nafila.

2. Malamai sun haɗu akan cewa ya halatta mace tayiwa namiji haji da umara, kamar yadda ya halatta ta yiwa wata macen dabam, ko 'yarta ce ko ba 'yarta ba.

3. Idan jinin haila ko na biƙi ya zowa mace alhali tana hanyarta zuwa haji, to zata cigaba da tafiyarta ta kammala hajinta, ta aikata duk abinda mata masu tsarki suke aikatawa, kawai dai ba zata yi ɗawafi a ɗakin Ka'aba ba. Idan abin ya zo mata ne yayin da zata ɗau harama to ta cigaba da haramarta domin shi ihrami ba sharaɗi ne sai da tsarki ake shigarsa ba.

4. A lokacin shiga ihrami, mace zata aikata duk abinda namiji zai aikata na daga wanka, da tsaftace jiki ta hanyar gusar da abinda za a so gusarwa na gashi, da yanke farce. Babu laifi ta sanya turare a jikinta irin turaren da bashi da kanshi mai daɗi mai jan hankali. Domin hadisin A'isha Uwar Muminai – radiyallahu 'anha – tace:

Mun kasance mu kan fita tareda Manzon Allah – sallallahu alaihi wa sallam – mu shafe goshinmu da turaren miski yayin ihrami. Idan ɗayanmu tayi gumi sai ya kwararo kan fuskarta, kuma manzon Allah – sallallahu alahi wa sallam – yana ganinta ba zai hanata ba Abu Dawud ya ruwaito shi

Musulunci

Hankali

Balaga

# NUSARWA

5 . Yayin niyyar ihrami mace zata kwaɓe bur'ƙa'inta da niƙabi in ta kasance dama tana sanye dasu kafin ihramin. Manzon Allah – sallallahu alaihi wa sallam – yana cewa:

> "Kada mace mai ihrami ta sanya niƙabi"

Bukhari.



Burƙa'i da Niƙabi da Safar Hanu

Ado da Tufafin da basa Suturce Jiki

Ɗaga Sauti a Talbiyah

In tana wurin da akwai wasu mazaje da ba mahramanta ba, za ta iya lulluɓe fuskarta amma ba da niƙabi ko burƙu'in ba kamar ta sanya mayafin kanta ko wani ƙyalle. Hakanan zata iya lulluɓe tafukan hannunta amma ba da safar hannu ba, wato ta sanya wani ƙyalle ta lulluɓesu. Domin ita fuska da tafin hannaye al'aura ne bisa ra'ayi mafi rinjaye a cikin ra'ayoyin malamai, don haka wajibi ne a suturcesu daga mazajen da ba mahramai ba a lokacin ihrami da ma kowane lokaci.

6. Ya halatta ga mace yayin ihraminta ta sanya duk abinda taso na kayan mata wanda babu ado a cikinsa, kuma basu yi kama da kayan maza ba, kuma ba masu ƙunci ba yadda zasu iya sifanta girman gaɓoɓinta. Kada kuma su zama shara-shara wanda basa suturce abinda ke ƙasansu. Kada su zama gajeru yadda zasu yaye kafafunta ko hannayenta. Amma kayan su zama masu suturcewa, masu kauri kuma masu yalwa.

Malamai sun yi ijma'i akan cewa mace mai harama zata iya sanya riga da doguwa rigar da wando da mayafi da khuffi. Ba a tilasta mata sanya wani launi na musamman na kaya ba kamar kore, kawai zata sanya launin da taga dama wanda ya dace da mata, ko ja ne, ko kore, ko baki. Ya halatta gareta ta musanya da wani idan taso hakan. Al-Mughni 3/328

7. Sunnah ne ga mace tayi talbiyah bayan ihraminta gwagwadon yadda zata jiyarda kanta. Makaruhi ne gareta ta ɗaga sauti domin gudun fitinuwa da ita, don haka nema a wajen sallah ba a sunnanta mata kiran sallah da iƙama ba. Sannan kuma a wajen faɗakar da liman a cikin sallah aka sunnanta mata tafi banda tasbihi.

Al-Mughni 2/330-331.

# NUSARWA

8. Wajibi ga mace yayin ɗawafi ta suturce jikinta baki-ɗaya, ta sassauta muryarta, ta yi ƙasaƙasa da idonta, kada ta shiga cunkoson maza musamman wajen Hajarul Aswad ko Rukunul Yamani, kuma tayi ɗawafinta daga can gefe saboda shiga fusmutsutsu haramun ne domin fitinar da take cikin hakan. Shi kuwa kusantar ɗakin Ka'aba da sumbantar bakin Dutse sunnoni ne idan an samu dama. Bai halatta ba kuwa a aikata haramun garin neman aikata sunnah. Abin da yake sunnah a haƙƙinta shine tayi nuni da hannunta daga nesa yayin da tazo daura dashi.




9. Ɗawafin mata da Sa'ayinsu dukkansu tafiya ne babu gudu. Malamai sun haɗu akan cewa babu sassarfa akan mata wajen ɗawafi kewayen Ka'aba haka kuma wajen Sa'ayi tsakanin Safa da Marwa. Babu idɗiba'i (fito da dantsen dama) kuma akansu. Al-Mughni 3/334.

10. Ita kuwa mai haila zata aikata dukkan ayyukan hajji daga ihrami da tsayuwar Arfa da kwanan Muzdalifa da jifan jamrori, banda dai ɗawafi ga ɗakin Ka'aba. Wannan ba za ta yi ba har sai ta tsarkaka. Annabi – sallallahu alaihi wa sallam – ya cewa A'isha – radiyallahu 'anha - :

> "Ki aikata abinda mai haji yake aikatawa, kawai dai, kada kiyi ɗawafi ga Ɗaki har sai kin tsarkaka".

Bukhari da Muslim.

**Fadakarwa:**

Da mace zata yi ɗawafi kuma bayan ta gama ɗawafin sai haila ta zo mata to kawai sai ta je tayi Sa'ayinta, domin shi Sa'ayi ba a sharɗanta tsarki wajen yinsa ba. Littafin "Ahkam Takhtassu Bil Mu'minat, na Shaikh Salih al-Fawzan

# NUSARWA

11. Ya halatta ga mata su bar Muzdalifa tare da masu rauni bayan ɓuyan wata, kuma su yi jifan babbar Jamra yayin da suka isa Mina, saboda tsorace musu cunkoso.

12. A hajinta ko umararta, mace zata yanke gwargwadon gaɓar yatsa daga sama-saman gashin kanta ne kawai. Bai halatta ta yi aski baki-ɗaya ba.

13. Idan mace mai haila ta yi jifan babbar Jamra kuma ta gutsure gwargwadon da a ka faɗa na gashin kanta, to ta fita daga ihrami kenan. Duk abin da aka haramta mata saboda ihrami ya zama halal, sai dai bata halatta ga mijinta sai tayi ɗawafin Ifada. In ta bashi kanta kafin haka to zata yi fidya, wato yanka rago ko akuya a Makkah kuma a rabawa faƙiran harami.

14. Idan haila ta zowa mace bayan tayi ɗawafin Ifada to kawai ta yi tafiyarta gida in ta gama sauran ayyukan haji, kuma ɗawafin bankwana ya faɗi daga kanta, saboda hadisin A'isha – radiyallahu anha – tace:

'Safiyyatu bint Huyayy ta yi haila bayan tayi ɗawafin Ifada, sai ta ambatawa Manzon Allah – sallallahu alaihi wa sallam – sai yace: Yanzu tsaremu zatayi. Sai nace: Ya Manzon Allah, ai ta riga ta sauko daga Mina tayi ɗawafi a ɗakin Ka'aba sannan hailar ta zo mata bayan tayi Ifada. Sai yace: To mu tafi tunda haka ne".

Bukhari da Muslim.

An kuma ruwaito daga Ibn 'Abbas – radiyallahu 'anhuma – cewa Annabi – sallallahu alaihi wa sallam – ya umarci mutane cewa ibadar ƙarshe da za suyi ta zama a ɗakin Ka'bah sai dai yayi rangwame ga mace mai haila da mai jinin biƙi.

Bukhari da Muslim.

Su Tafi tare da Masu Rauni

Su Rage Wani Abu Na Gashi Kawai

Ɗawafin Bankwana Ya Faɗi daga kan Mai Haila

# MADINA

1 - Ziyarar ƙabrukan mutanen Baƙi'a, maƙabartar da ta ƙunshi da yawa daga cikin Sahabbai, harda khalifah na uku Usman bn 'Affan – radiyallahu anhu.

2 - Ziyarar ƙabrukan Shahidan Uhud, daga cikinsu harda shugaban shahidai Hamza bn Abdulmuttalib – radiyallahu 'anhum – kuma yayi musu addu'a kamar yadda Manzon Allah – sallallahu alaihi wa sallam – ya koyar da Sahabbansa in sun zo ziyarar ƙabari suce:

Assalamu alaikum Ahlad Diyari Minal Mu'minin Wal Muslimin, Wa Inna in sha Allah Bikum Lahiƙun. Nas'alullaha Lana Wa Lakumul Afiya.

(Amincin Allah ya tabbata a gareku ma'abota wannan gida Muminanku da Musulmanku. Muma masu riskuwa ne daku in sha Allah. Muna roƙon Allah ya tsaremu daku daga dukkan abin ƙi).

Muslim

3 - Ya tafi masallacin ƙuba yana mai alwala, wannan masallaci shine masallaci na farko da aka gina a musulunci. Ya kai masa ziyara kuma yayi sallah cikinsa, kamar yadda Manzon Allah – sallallahu alaihi wa sallam – ya kwaɗaitar kan haka, cikin hadisin Sahl bn Hunaif – radiyallahu anhu -, yana cewa: Wanda yayi alwala a gidansa sannan yaje masallacin ƙuba, yayi sallah cikinsa zai samu ladan Umara.

Hakanan cikin Bukhari da Muslim daga Ibn Umar – radiyallahu anhuma – cewa manzon Allah – sallallahu alaihi wa sallam ya kasance yana ziyartar masallacin ƙuba bisa abin hawansa ko a kafa, zai yi sallah raka'a biyu a cikinsa.

4 - Bayan Waɗannan wurare babu wasu wurare ko masallatai kuma a Madina da aka shar'anta ziyartarsu.



Don haka kada mutum ya tsanantawa kansa, yazo yana wahalar zirga-zirga daga nan zuwa can alhali babu lada.

## Madina ita ce garin hijirar Manzon Allah – sallallahu alaihi wa sallam – kuma makwancinsa.

A nan masallacinsa mai daraja yake wanda ɗaya ne daga cikin masallatai uku waɗanda ba a niƙar gari don ibada a wani wuri sai su, kamar yadda Manzon Allah – sallallahu alaihi wa sallam – ya ce :

"Ba a niƙar gari don zuwa ibada a wani wuri in ba masallatai guda uku ba:

Masallaci Mai Alfarma (Ka'aba)

Idan mai ziyara ya isa masallacin Manzo – sallallahu alaihi wa sallam:

Masallacin Aƙsa (ƙudus)

Tareda cewa ziyarar masallacin Manzon Allah – sallallahu alaihi wa sallam – ba sharaɗi bace ko wajibi a haji, hasali ma bata da alaƙa da aikin haji, kuma ba a yin Ihrami in za aje, sai dai kuma ta halatta kuma mustahabbi ce a kowane lokaci na shekara. Idan Allah yayi wa mutum gamdakatar, ya bashi damar zuwa kasa mai tsarki to an sunnanta masa zuwa Madina domin sallah a masallacin Manzo – sallallahu alaihi wa sallam. Domin kuwa sallah ɗaya cikinsa tafi sallah dubu a wani masallacin banda na Ka'aba.

Sallah a masallacin Ka'aba tana daidai da sallah dubu ɗari a wani masallacin.

Idan mai ziyara ya isa masallacin Manzo – sallallahu alaihi wa sallam:

Idan mai ziyara ya isa masallacin Manzo – sallallahu alaihi wa sallam:

Ya fara shiga da ƙafar dama yana mai cewa:

Bismillah Was Salatu Was Salamu ‘Ala Rasulillah

A’udhu Billahil Azim Wa Wajhihil Karim Wa Sulɗanil ƙadim

Minas Shaiɗanir Rajim.. Allahumma-ftah Li Abwaba Rahmatik

(Ina neman tsarin Allah Mai Girma da Fuskarsa Mai Daraja Wa Ikonsa Daɗaɗɗe, daga Shaiɗan la’ananne. Ya Allah Ka buɗemin ƙofofin RahamarKa)

Hakanan aka shar’anta wannan addu’a yayin shiga sauran masallatai.

Bayan shigarsa masallacin

Sai ya fara da sallah raka’a biyu ta gaisuwar masallaci. An so ta kasance a Raudah (wurin da yake tsakanin ƙabarin Manzon da Minbarinsa). In haka bata samu ba yayi a ko ina ya samu cikin masallacin. Sannan ya tafi zuwa ƙabarin Manzo – sallallahu alaihi wa sallam – ya tsaya gabansa yana mai fuskantarsa, sai ya fara da sallama gareshi – sallallahu alaihi wa sallam – da ladabi da sauti ƙasa-ƙasa, yana mai cewa:

Assalamu alaika Ayyuhan Nabiyyu Wa Rahmatullahi Wa Bara-katuh. Sai yayi masa salati.

(Aminci ya tabbata akanka Ya Annabi Da Rahamar Allah da Albarkatunsa).

In kuma kace: ‘Allahumma Aatihil Wasilata Wal Fadilata Wab’athul Maƙamal Mahmudalladhi Wa’adtah. Allahumm ajzihi ‘An Ummatihi Afdalal Jaza’

(Ya Allah Ka bashi Wasila da Fadilah kuma Ka tasheshi a matsayin nan abin yabo da Kayi masa alƙawarinsa. Ya Allah Ka saka masa da mafifi-cin sakamako bisa abinda yayiwa Al’ummarsa), to babu laifi.

- Sannan ya juya zuwa dama kaɗan don ya tsaya gaban ƙabarin Abubakar as-Siddiƙ – radiyallahu ‘anhu – sai yayi masa sallama kuma yayi masa addu’ar neman rahama da gafara da samun yarda daga Allah.
- Sannan ya ƙara matsawa kaɗan zuwa dama don ya tsaya gaban ƙabarin Umar bn al-Khaɗɗab – radiyallahu ‘anhu, sai yayi masa sallama, yayi masa addu’u ta neman rahama da gafara da samun yarda daga Allah.



# Kuma an sunnantawa Mai ziyara:

Ziyarar ƙabrukan mutanen Baƙi'a, maƙabartar da ta ƙunshi da yawa daga cikin Sahabbai, harda khalifah na uku Usman bn 'Affan – radiyallahu anhu.

Ziyarar ƙabrukan Shahidan Uhud, daga cikinsu harda shugaban shahidai Hamza bn Abdulmuttalib – radiyallahu 'anhum – kuma yayi musu addu'a kamar yadda Manzon Allah – sallallahu alaihi wa sallam – ya koyar da Sahabbansa in sun zo ziyarar ƙabari suce:

Assalamu alaikum Ahlad Diyari Minal Mu'minin Wal Muslimin, Wa Inna in sha Allah Bikum Lahiƙun. Nas'alullaha Lana Wa Lakumul Afiya.

(Amincin Allah ya tabbata a gareku ma'abota wannan gida Muminanku da Musulmanku. Muma masu riskuwa ne daku in sha Allah. Muna roƙon Allah ya tsaremu daku daga dukkan abin ƙi).

Muslim

Ya tafi masallacin ƙuba yana mai alwala, wannan masallaci shine masallaci na farko da aka gina a musulunci. Ya kai masa ziyara kuma yayi sallah cikinsa, kamar yadda Manzon Allah – sallallahu alaihi wa sallam – ya kwaɗaitar kan haka, cikin hadisin Sahl bn Hunaif – radiyallahu anhu -, yana cewa: Wanda yayi alwala a gidansa sannan yaje masallacin ƙuba, yayi sallah cikinsa zai samu ladan Umara.

Hakanan cikin Bukhari da Muslim daga Ibn Umar – radiyallahu anhuma – cewa manzon Allah – sallallahu alaihi wa sallam ya kasance yana ziyartar masallacin ƙuba bisa abin hawansa ko a kafa, zai yi sallah raka'a biyu a cikinsa.

Bayan Waɗannan wurare babu wasu wurare ko masallatai kuma a Madina da aka shar'anta ziyartarsu.

Don haka kada mutum ya tsanantawa kansa, yazo yana wahalar zirga-zirga daga nan zuwa can alhali babu lada.

# FATAWOYI

**Tambaya:** Wasu kan yiwa mutanen da suka zo haji ta jirgin sama fatawar cewa suyi ihraminsu daga Jidda, wasu kuma suna hana yin haka ɗin. To, mece ce magana ta gaskiya a wannan matsala?

**Amsa:** Abin da ke wajibi akan dukkan alhazai ko ta sama suka biyo ko ta ƙasa shine suyi ihrami daga Miƙatin da zasu biyo ta hanyar da yake in ta ƙasa ne, ko kuma wanda yake daura dashi in a jirgin sama ne ko a jirgin ruwa, saboda faɗin Manzon Allah – sallallahu alaihi wa sallam – yayin da fayyace Miƙatoci:

"Waɗannan (miƙatoci) na mutanen waɗannan wurare ne, su da kuma duk wanda hanya ta biyo dashi ta wajensu, kuma yana niyyar yin haji ko umara". Bukhari da Muslim.

Ita kuwa Jiddah ba miƙati bace ga baƙi masu zuwa daga wasu wurare. Ita Jiddah miƙatin mutanen Jiddah ne da kuma baƙin da suka zo ba da niyyar haji ko umara ba, amma daga baya sai su tsiri niyyar hajin ko umarar daga nan inda suke. Abdul'Aziz ibn Baz

**Tambaya:** Mutum ne yayi niyyar haji ga kansa, amma ya taba yin haji a baya. Yana cikin wannan niyyar, har ma yana filin Arfa sai yayi nufin canza niyyarsa don yayiwa wani ɗan uwansa. Mene ne hukuncin haka? Kuma ya halatta yayi haka ko, a'a?

**Amsa:** Idan mutum yayi ihrami da haji ga kansa to bashi da dama bayannan kuma ya canza hajin ya zama ba nasa ba, ko a kan hanya ne ko a filin Arfa ne, ko ma dai a ina ne. Wajibi ne ya cigaba da hajinsa ga kansa, ba zai canza yayiwa babansa ba ko babarsa ko waninsu. Dole ne hajin ya zama nasa, saboda faɗin Allah Ta'ala:

وَأَتِمُّوا۟ ٱلْحَجَّ وَٱلْعُمْرَةَ لِلَّهِ سورة البقرة الآية ١٩٦

{Kuma ku cika Haji da Umara domin Allah}

Don haka idan yayi ihrami da sunansa wajibine ya cika aikin hajinsa da sunansa. In kuma ya yi ihrami da sunan wani ya wajaba ya cika aikin da sunan wanin, ba zai canza ba bayan yayi harama, idan dai ya riga yayi hajinsa na farilla tun tuni.

Abdul'Aziz ibn Baz.

**Tambaya:** Mahaifiyata ta rasu ina ƙarama, kuma na ɗauki wani amintaccen mutum don yayi mata haji. Mahaifina ma ya rasu. Don haka ban san kowane daga cikinsu ba. Naji daga wasu 'yan uwana cewa shi yayi haji. To, ya halatta in ɗauki wani yayiwa gyatumar tawa ko kuwa dole ne in yiwa kowannensu haji ni da kaina. Sannan kuma shi mahaifina shin zan masa haji bayan naji labarin cewa yayi?

**Amsa:** Idan kin iya yi musu haji da kanki kuma ki ka yi ƙoƙari wajen cika hajjinki ta fuskar shari'ah to hakan yafi. In kuma kin ɗauki wani daga cikin ma'abota addini da amana ne don yayi musu to babu laifi.

Abin da ya fi dai shine kiyi musu baki-ɗaya haji da umara. Haka kuma wanda zaki ɗauka ɗin shima ya halatta gareki ki bashi umarnin ya yi musu haji da umara. Wannan yana cikin ɗa'arki da kyautatarki garesu. Allah ya karɓa mana da ke baki-ɗaya. Abdul'Aziz ibn Baz.

**Tambaya:** Mace ce tayi haji kuma ta aikata duk ayyukan ibadar hajin sai jifa ne bata yi ba, sai ta wakilta wani yayi mata domin tana da yaro ƙarami, gashi kuma wannan hajinta ne na farilla. Mene ne hukunci?

**Amsa:** Babu komai akanta. Jifan da wakilinta zai yi mata ya wadatar, saboda cunkoso a wurin jifan shi kansa haɗari ne ga mata, musamman ma tana tareda yaro ƙarami. – Abdul'Aziz Ibn Baz.

# FATAWOYI

**Tambaya:** Shin ya halatta ga wani mutum yayi wasiyya ga wani dabam yayi masa haji bayan kuma shi mai yin wasiyyar yana nan da ransa?

**Amsa:** Idan mai yin wasiyya ayi masa hajin ko kuma wanda yasa wani yayi masa haji ba zai iya hajin da kansa ba saboda tsufa ko rashin lafiyar da ba a sa ran warkewa, to babu laifi, saboda abinda ya tabbata daga manzon Allah – sallallahu alaihi wa sallam – ya cewa wani mutum da yayi kukan cewa babansa ba zai iya haji ba, haka kuma ba zai iya tafiya ba: Ka yiwa babanka haji da umara. Hakanan dai a wani hadisin, ya cewa matannan 'yan ƙabilar Khath'am, yayinda ta ce dashi: Ya Manzon Allah, farlancin haji ya riski babana gashi ba zai iya hajin ba, "Ki yiwa babanki haji". Abdul'Aziz ibn Baz.

**Tambaya:** Idan mutum ya mutu kuma bai yiwa kowa wasiyya yayi masa haji ba, idan ɗansa yayi masa hajin, shin farillar hajin ta faɗi akansa kenan.

**Amsa:** Idan ɗansa wanda yake Musulmi ne, kuma dama yayi nasa aikin hajin, sai yayi masa hajin to farillar ta fadi akan uban. Haka abin yake in da wani ne ma ba ɗansa ba yayi masa haji, in dai Musulmi ne kuma yayi nasa hajin na farilla. Domin hadisi ya tabbata daga Ibn Abbas – radiyallahu 'anhuma – cewa wata mata ta cewa Manzon Allah – sallallahu alaihi wa sallam – Ya Manzon Allah, farillar Allah akan bayinsa ta riski mahaifina gashi girma ya cimmasa ba zai iya haji ba ko wata tafiya, na iya yi masa haji? Yace: Eh kiyi masa haji. Abdul'Aziz ibn Baz.

**Tambaya:** Shin ya halatta ga mahajjaci ya gabatar da Sa'ayin haji akan ɗawafin Ifada?

**Amsa:** Idan mahajjacin mai Ifradi ne ko ƙirani to ya halatta gareshi ya gabatar da Sa'ayi akan Ɗawafin Ifada sai ya yishi bayan ɗawafin ƙudumi, kamar yadda Manzon Allah – sallallahu alaihi wa sallam – ya aikata shi da Sahabbansa da suka koro hadayarsu.

Amma idan mai Tamattu'i ne to lallai Sa'ayi biyu ne akansa:

Na Farko: Yayin gabatowarsa zuwa Makkah, wannan na Umararsa ne

Na Biyu: Na haji. Abinda yafi shine wannan ɗin ma ya kasance bayan ɗawafin Ifada, domin Sa'ayin mai bi ne ga ɗawafi. Idan ya gabatar dashi akan ɗawafin to babu komai bisa magana mafi rinjaye daga cikin maganganun malamai, domin Annabi – sallallahu alaihi wa sallam – an tambayeshi, akace: 'Na yi sa'ayi kafin ɗawafi? Sai yace: Ba laifi.

Abubuwa guda biyar ne a jere mai haji zai yi a ranar Idi:

1. Jifan Jamratul Aƙaba
2. Yanka ko Soke dabba
3. Aski ko Saisaye
4. Ɗawafi
5. Sa'ayi tsakanin Safa da Marwa

Sai dai idan ya kasance mai ƙirani ne ko mai Ifradi wanda ya riga yayi Sa'ayin a lokacin da yayi ɗawafin ƙudumi. Abin da yafi dai shine ya aikata su a jere kamar yadda muka ambata. In kuma ya gabatar da wani akan wani musamman in akwai bukatar hakan to babu laifi. Wannan kuma rahamar Allah ce da sauƙaƙewarsa.

Muhammad ibn Uthaimin.

# FATAWOYI

**Tambaya:** Mene ne hukuncin mutumin da ya yiwa mahaifinsa umara bayan shi yayi tasa umarar. Sai ya maimaita umara da sunan mahaifin daga wurin ihrami a Makkah (wato Tan'im). Shin wannan umarar tasa tayi, ko wajibi ne sai yayi ihrami daga miƙatin asali?

**Amsa:** Idan kayi umara ga kanka sannan ka warware daga ihraminta kuma ka yi nufin yin umara ga mahaifinka da ya rasu ko kuma ba zai iya umara ba, to zaka fita ne zuwa 'al-Hilli' (wato wajen harami), sai ka ɗauko ihramin umarar daga nan. Ba lallai bane ka koma zuwa miƙati ba.

Zaunannen Kwamitin Bincike Na Ilimi Da Fatawa

**Tambaya:** Shin ya halatta ayi furuci da niyya yayin Ihrami

**Amsa:** Ba a shar'antawa Musulmi yayi furuci da abin da yayi niyya ba sai a Ihrami kawai, saboda zuwan hakan daga Manzon Allah – sallallahu alaihi wa sallam - . Ita kuwa sallah da ɗawafi to bai kamata ayi furuci da wani abu na niyyarsu ba. Don haka mutum ba zai ce: Na yi niyyar sallah kaza da kaza ba. Haka ba zai ce: Na yi niyyar ɗawafi kaza da kaza ba. Hasali ma dai, yin wannan furuci yana cikin bidi'o'in da aka faresu. Bayyana hakan ma yafi muni da tsananin laifi. Da ace yin furuci da niyya abu ne da shari'a ta yarda dashi da Manzon Allah – sallallahu alaihi wa sallam – ya bayyanashi ga al'umma da aikinsa da maganarsa, kuma da magabata na kwarai sun rigayi kowa zuwa ga aikatashi.

Tunda kuwa ba a ruwaito haka daga Annabi – sallallahu alaihi wa sallam - ko Sahabbansa ba lallai ya tabbata bidi'a. Manzon Allah – sallallahu alaihi wa sallam – yana cewa:

> "Mafi sharrin lamura sune fararrun abubuwa. Dukkan bidi'a bata ce". Muslim ne ya ruwaito.

> Kuma yana cewa: "Wanda ya ƙagi wani abu cikin lamarinnan namu bayan kuwa baya cikinsa to ba za a karɓa ba".

Bukhari da Muslim

> A wani lafazin da Muslim ya ruwaito: "Duk wanda ya aikata abin da babu umarninmu akansa to ba za a karɓa ba".

Abdul'Aziz ibn Baz.

Tambaya: Shin ya halatta haɗa ɗawafin Ifada tareda na bankwana in mutum ya samu kansa a halin barin garin Makkah gaba-ɗaya zuwa ƙasarsa?

Amsa: Babu laifi ayi haka. Da ace mutum zai jinkirta ɗawafin Ifadar, sai ya zo tafiya sai yayi ɗawafin bayan yayi jifansa kuma ya kammala komai na aikin haji, to wannan ɗawafin Ifadar ya wadatar masa daga yin ɗawafin bankwana. In kuma yayisu (wato ɗawafin Ifada da na bankwanan) to wannan ƙarin alheri ne kan alheri. Amma in dai ya wadatu da ɗaya kuma yayi niyyar ɗawafin bankwana ko yayi nufin dukkaninsu tare wato na Ifada dana Wada'i, to duk ya isar masa.

Abdul'Aziz ibn Baz

Tambaya: Ni mazaunin garin Jiddah ne kuma nayi haji har sau bakwai, sai dai ban yi ɗawafin bankwana ba, domin wani mutum ya ce min ai mutanen Jiddah babu ɗawafin bankwana akansu. Shin hajina yayi?

Amsa: Abin da ya wajaba kan mazauna Jiddah da makamantansu kamar mutanen Ɗa'if da makamantansu, shine kada su fita daga ayyukan haji har sai sun yi ɗawafin bankwana, domin gamammiyar ma'anar hadisin Manzon Allah – sallallahu alaihi wa sallam – yayin da yake magana da alhazai: "Kada ɗaya daga cikinku ya fita har sai ya zama ibadar ƙarshe da zai yi ta zama a ɗakin Ka'aba".

Hakanan Bukhari da Muslim sun ruwaito daga hadisin Ibn Abbas – radiyallahu anhuma – yace:

> An umarci mutane ya zama rabuwarsu ta ƙarshe da ibadun haji ta zama a ɗakin Ka'aba sai dai ya yi rangwame ga mace mai haila.

Kuma wanda ya barshi to akwai yanka akansa, shine ko dai su haɗu su bakwai a raƙumi ɗaya, ko su bakwai a saniya ɗaya ko ya yanka karamar dabba ɗaya: ɗan taure mai shekara ɗaya, ko rago wanda ke watansa na bakwai. Za a yanka a Makkah a rabawa faƙiran harami tare da tuba da istigfari da niyya ta gaske cewa ba zai sake irin wannan laifin ba.

Abdul'Aziz ibn Baz

# FATAWOYI

**Tambaya:** Mutum ne yana ɗawafi a Ka'aba. Yana cikin zagaye na biyar misali, kafin ya kammala na biyar ɗin sai aka tada sallah. Sai yayi sallar sannan ya miƙe don kammala ɗawafinsa. Shin za a lissafa masa zagaye na biyar ɗinnan da ya katseshi domin yin sallah, sai ya ɗora kenan daga inda ya tsaya, ko kuwa zai yi watsi da na biyar ɗin kuma ya faro sabo daga hajarul aswad?

**Amsa:** Magana mai inganci itace, a irin wannan hali, ba zai yi watsi da zagaye na biyar ɗin baki-ɗaya ba. Zai kammala wannan zagayen ne daga inda ya katse shi domin sallah tare da liman.

Zaunannan Kwamitin Binciken Ilimi da Fatawa

**Tambaya:** Muna zaune ne a ƙasar Australia, kuma wata babbar tawaga ta Musulmin Australia ɗin suna son yin aikin haji. Misali, tafiyar tamu zata faro ne daga Sydney, kuma tasharmu ta farko ita ce airport ɗin ɗayan garuruwa uku, ko dai Jiddah, ko Abu Dhabi, ko Bahrain. To ina ne miƙatin ihraminmu? Shin zamu yi daga Sydney ne ko daga ina?

**Amsa:** To, da Sydney da Abu Dhabi da Bahrain duk ba miƙatin haji bane ko na umara. Kuma Jiddah ba miƙati bace ga irinku. Jiddah miƙatin mutanen garin Jiddah ne. Abinda ya wajaba akanku shine ku yi ihrami yayin da kuka zo daura da miƙatin farko da zaku bi ta samansa a jirgi yayin da kuke nufin zuwa Makkah. Saboda faɗin Manzon Allah – sallallahu alaihi wa sallam – "Su (waɗannan miƙatoci) na su ne (mutanen waɗannan garuruwa) da kuma duk wanda ba ɗan nan ba amma hanya ta biyo dashi, daga cikin masu ƙudirin yin haji ko umara". Zaku iya tambayar matuƙan jirgin kafin wucewa ta kan miƙatin, wato su sanar daku. Idan kuma kuka ɗauki niyyar shiga ihrami da haji ko umara kuma kuka fara talbiya tun kafin zuwanku miƙatin da zaku bi ta kansa don tsoron ƙetarewa ba tare da ihrami ba, to babu laifi. Amma kintsawa shiga ihramin shi kaɗai, da kuma tsaftace jiki, ko wanka ko sanya kayan ihrami, to wannan ya halatta a ko ina ne ma.

Zaunannen Kwamitin Binciken Ilimi da Fatawa

Tambaya:

Mene ne hukuncin wanda yayi haji ko yayi ihrami da ƙirani, wato ya haɗa haji da umara amma bai yanka hadaya ba, bai kuma ciyar ba, bai yi azumi ba, gashi kuma ya bar Makkah, aikin haji ya ƙare, kuma yana nesa daga ɗakin Ka'aba da sauran wuraren ibadar haji?

Amsa:

Wajibi ne akansa ya yanka dabbar da ta isa ayi layya da ita a matsayin hadayarsa, domin yayi ƙirani. Zai yi yankan ne kuma a Makkah, shi da kansa ko kuma wanda duk ya wakilta yayi masa, sai a raba naman ga faƙirai. Yana da damar ci daga ciki kuma ya bayar kyauta ga wanda yaso. Idan ya kasa yin haka to sai yayi azumi goma.

Zaunannen Kwamitin Binciken Ilimi da Fatawa

Tambaya:

Idan alhaji ya gama dukkan rukunan haji da wajibansa amma banda ɗawafin Ifada da na bankwana. Idan yayi ɗawafin Ifadan a rana ta biyu ta kwanakin tashriƙi amma bai yi ɗawafin bankwana ba, yace ai na Ifada ɗin ya isa, gashi kuma ba ɗan Makkah bane, daga wani garin yake cikin Saudi Arabia, to me zai yi?

Amsa:

Idan lamarin haka yake kamar yadda aka ambata, kuma tafiyarsa daga Makkah haɗe take da ɗawafinsa, wato daga gama ɗawafin ya tafi, to wannan ɗawafin na Ifada ya wadatar masa daga ɗawafin bankwana idan ya kasance ya gama dukkan jifa.

Zaunannen Kwamitin Binciken Ilimi da Fatawa.

# FATAWOYI

Tambaya:

Nayi hajin Ifradi kuma nayi ɗawafi da Sa'ayi kafin Arfa. Shin dole in yi wani ɗawafin da wani sa'ayin yayin ɗawafin Ifada ko tare da ɗawafin Ifada?

Amsa:

Wanda yayi haji Ifradi, hakanan wanda yayi ƙirani wato haji da umara tare, sannan yazo Makkah yayi ɗawafi yayi sa'ayi, ya cigaba da zama cikin ihraminsa saboda shi mai Ifradi ne ko ƙirani bai yi tahalluli ba to sa'ayinsa na farko ya wadatar masa. Ba sai ya sake wani sa'ayin ba. Idan ya yi ɗawafi ranar Idi ko bayansa to ɗawafin Ifadar ya isar masa in dai bai fita daga ihraminsa ba har ranar Idi, ko kuma yana tare da hadaya, domin mai tafiya da hadayarsa ba zai fita daga ihrami ba sai ranar Idi. Sa'ayin da yayi tun farko ya isa ko yana tare da hadaya ko baya tare da ita in dai har bai warware ya fita daga ihrami ba sai ranar Idi kuma bayan ya baro Arfa. Lallai sa'ayinsa na farko ya isar masa, ba ya bukatar wani sa'ayi dabam in ya kasance mai Ifradi ne ko ƙirani. Sa'ayi na biyu yana kan mai Tamattu'i ne kawai wanda yayi harama da umara yayi ɗawafi da sa'ayi sannan ya fita daga ihrami, sannan daga baya ya sake shiga ihramin haji. Wannan shine wanda ya wajaba yayi wani sa'ayin dabam banda na umara.

Zaunannen Kwamitin Binciken Ilimi da Fatawa.

Tambaya:

Mene ne hukuncin wanda ya nufi garin Makkah amma bashi da niyyar haji ko umara?

Amsa:

Wanda ya nufi Makkah kuma bashi da niyyar haji ko umara kamar ɗan kasuwa, da ma'aikaci, da ɗan aiken kai wasiƙu, da direba da makamantansu masu zuwa domin aiki da makamancinsa, to babu wajibcin yin ihrami akansu sai dai idan yaso hakan. Domin faɗin Manzon Allah – sallallahu alahi wa sallam – a cikin hadisin nan ingantacce yayin da yayi bayanin miƙati: Su (waɗannan miƙatoci) na su ne (mutanen waɗannan garuruwa) da kuma duk wanda ba ɗan nan ba amma hanya ta biyo dashi, daga cikin masu ƙudirin yin haji ko umara". Kaga kenan wanda ya wuce ta miƙati amma bashi da niyyar haji ko umara to babu ihrami akansa. Wannan yana cikin rahamar Allah da sauƙaƙawarsa ga bayinsa.

Littafin At-Tahƙiƙ Wal Idah na Abdul'Aziz Ibn Baz

**Tambaya:** Mene ne abinda mai Tamattu'i da mai ƙirani zasu yi idan sun kasa samun hadaya?

**Amsa:** Idan mai Tamattu'i da mai ƙirani suka kasa samun abin hadaya, to wajibi ne suyi azumin kwana uku a haji, da kuma kwana bakwai idan sun koma garuruwansu. An kuma baiwa mutum zabi dangane da azumin kwana ukun, in ya so yayisu kafin ranar Idi, in kuma yaso yayi su a kwanakin tashriƙi guda uku. Allah – Ta'ala yana cewa:

وَأَتِمُّواْ ٱلۡحَجَّ وَٱلۡعُمۡرَةَ لِلَّهِۚ فَإِنۡ أُحۡصِرۡتُمۡ فَمَا ٱسۡتَيۡسَرَ مِنَ ٱلۡهَدۡيِۖ وَلَا تَحۡلِقُواْ رُءُوسَكُمۡ حَتَّىٰ يَبۡلُغَ ٱلۡهَدۡيُ مَحِلَّهُۥۚ
فَمَن كَانَ مِنكُم مَّرِيضًا أَوۡ بِهِۦٓ أَذٗى مِّن رَّأۡسِهِۦ فَفِدۡيَةٞ مِّن صِيَامٍ أَوۡ صَدَقَةٍ أَوۡ نُسُكٖۚ فَإِذَآ أَمِنتُمۡ فَمَن تَمَتَّعَ
بِٱلۡعُمۡرَةِ إِلَى ٱلۡحَجِّ فَمَا ٱسۡتَيۡسَرَ مِنَ ٱلۡهَدۡيِۚ فَمَن لَّمۡ يَجِدۡ فَصِيَامُ ثَلَٰثَةِ أَيَّامٖ فِي ٱلۡحَجِّ وَسَبۡعَةٍ إِذَا رَجَعۡتُمۡۗ تِلۡكَ عَشَرَةٞ
كَامِلَةٞۗ ذَٰلِكَ لِمَن لَّمۡ يَكُنۡ أَهۡلُهُۥ حَاضِرِي ٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡحَرَامِۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلۡعِقَابِ ١٩٦

{Kuma ku cika haji da umara domin Allah. To idan an kange ku, to ku bayar da abin da ya sauƙaƙa na hadaya. Kuma kada ku aske kawunanku, sai hadaya ta kai wurinta. To, wanda ya kasance majinyaci daga cikinku, ko kuwa akwai wata cuta a kansa (ya yi aski) to sai fansa (fidiya) ta azumi ko kuwa sadaka ko kuwa yanka. To, idan kuna cikin aminci, to wanda ya ji dadi da umara zuwa haji, sai ya biya abinda ya sauƙaƙa daga hadaya, sa'an nan wanda bai samu ba, sai azumin yini uku a cikin haji da bakwai idan kun koma, waɗannan goma ne cikakku. Wancan yana ga wanda iyalinsa ba su kasance mazaunan Masallaci Tsararre ba. Kuma ku bi Allah da taƙawa. Kuma ku sani cewa Allah Mai tsananin uƙuba ne}.

Ya zo cikin Sahihul Bukhari daga A'isha da Ibn Umar – radiyallahu anhuma - sunce ba ayi rangwamen yin azumi a kwanakin tashriƙi ba sai ga wanda bai samu hadaya ba. Abin da yafi dai shine mutum yayi azumin kwana ukun nasa tun kafin ranar Arfa, domin ya zama bakinsa a buɗe ranar Arfa, domin Manzon Allah – sallallahu alaihi wa sallam – yayi tsayuwar Arfarsa bakinsa buɗe, kuma ya hana yin azumi ranar Arfa a filin Arfa.

Ya halatta mutum yayi azumin kwana ukun a jere ko a rarrabe. Haka azumin kwana bakwai ɗin a garinsu shima ba wajibi ne ayi su a jere ba. Domin Allah – Ta'ala – bai sharɗanta jerantawa cikinsu ba. Cewa yayi ".. kuma bakwai idan kun koma".

Yin azumi ga wanda bai samu hadaya ba yafi masa akan yaje yana roƙon mutane su taimaka masa da kudin hadayar da zai yanka.

Littafin At-Tahƙiƙ Wal Idah na Abdul'Aziz Ibn Baz

# FATAWOYI

**Tambaya:** Mene ne hukuncin wanda ya isa miƙati amma ba a cikin watannin haji ba?

**Amsa:** Mai isowa miƙati yana da hali biyu:

1. Na farko, ya zama ya isa miƙatin ne ba a cikin watannin haji ba kamar watan Ramadan da Sha'aban. To abinda yake sunnah a haƙƙinsa shine yayi harama da umara, yayi niyya a zuciyarsa, ya kuma yi furuci da harshensa, yana mai cewa: Labbaika Umaratan ko Allahumma Labbaika Umaratan. Sai ya yawaita talbiyah har ya isa zuwa ɗakin Ka'abah, sai ya yanke talbiyah yayi ɗawafi zagaye bakwai, yayi sallah bayan Maƙama Ibrahim raka'a biyu, sannan ya fita zuwa sa'ayi zagaye bakwai tsakanin Safa da Marwa, sai ya aske gashin kansa ko yayi saisaye. Da wannan umararsa ta kammala. Duk abin da aka haramta masa saboda ihrami ya zama halal gareshi.

2. Na biyu, ya zama ya isa miƙatin ne a cikin watannin haji, wato Shawwal, Dhul ƙa'dah da kwanaki goman farko na watan Dhul Hijjah.

To irin wannan yana da zaɓi tsakanin abubuwa uku: ko dai haji shi kaɗai, ko umara ita kaɗai, ko haɗa haji da umara. Domin Annabi – sallallalhu alaihi wa sallam – yayin da ya isa miƙati a watan Dhul ƙa'dah a hanyarsa ta hajin Bankwana, ya baiwa Sahabbansa zaɓi tsakanin waɗannan nau'o'in ihramin guda uku. Amma sunnah a nan shima ita ce in dai mutum bai koro hadayarsa tare dashi ba, to yayi ihrami da umara kuma yayi kamar yadda muka ambata dangane da wanda ya isa miƙati ba a watannin haji ba, domin Annabi – sallallahu alaihi wa sallam – ya umarci Sahabbansa yayin da suka kusa da Makkah cewa su sanya ihraminsu umara, kuma ya karfafa wannan umarni nasa.

Littafin At-Tahƙiƙ Wal Idah na Abdul'Aziz Ibn Baz

**Tambaya:** Mahaifiyata ta tsufa sosai kuma gashi tana son yin haji amma bata da mahrami a garinsu, baya ga cewa, shi ɗaukar nauyin mahramin zai ci kuɗi da yawa, to mene ne hukunci a irin wannan hali?

**Amsa:** Babu aikin haji a kanta, domin ita mace bai halatta gareta ba tayi haji sai tare da mahrami, budurwa ce ita ko tsohuwa. Idan ta samu mahrami tayi haji. Idan ta mutu ba tayi haji ba, ya kamata ayi mata haji daga dukiyarta. In kuma wani yayi mata da dukiyar da shi ya taimaka da ita to wannan abin kirki ne.

Abdul'Aziz ibn Baz.

**Tambaya:** Yaushe ya halatta a wakilta wani yayi jifa, kuma shin akwai wasu ranaku ne da wakilcin bai halatta ba a cikinsu?

**Amsa:** Ya halatta ayi wakilci a dukkan jifan da akeyi a haji ga marar lafiya wanda ba zai iya jifan ba, da mai cikin da take tsoracewa kanta, da mai shayarwar da jaririnta bashi da mai kula dashi, da tsoho da tsohuwa, da makamantansu waɗanda ba zasu iya jifa ba. Haka waliyyin yaro ko yarinya shima zai yi a madadinsu. Shi wakilin zai fara yiwa kansa sannan yayiwa wanda yake wakilta a tsayuwa guda. A kowace majefa zai fara da yiwa kansa sannan kuma yayiwa wanda yake wakiltar. Sai fa idan ya kasance hajinsa na nafila ne to ba lallai bane ya fara da kansa, amma dai a sani cewa, babu mai wakiltar wani sai wanda shima hajin ya keyi. Amma wanda ba haji yake ba to bai halatta ya wakilci waninsa wajen jifa ba. In kuma yayi to jifan bai yi ba.

Abdul'Aziz ibn Baz.

# FATAWOYI

Tambaya:

Shin ya halatta ga mace, a lokacin haji, tayi amfani da kwayoyin da suke hana zuwan al'ada ko jinkirtata?

Amsa:

Amsa: Ya halatta ga mace tayi amfani da kwayoyin hana haila a lokacin haji don tsoron zuwan al'adar. Amma hakan ya kasance bayan neman shawarar likita mai ilimin wannan fannin, don kiyaye lafiyar matar. Hakanan a watan Ramadan ma ya halatta in taso yin azumi tare da mutane.

Abdul'Aziz ibn Baz

Tambaya:

Tambaya: Ni ce na sanya burƙa'i a lokacin ina aikin umara ba tare da sanin cewa bai halatta ba, mene ne kaffarar hakan?

Amsa:

Amsa: Yayin da burƙa'i ko niƙabi ya kasance daya daga cikin abubuwan da aka hana a lokacin ihrami, to abinda yake wajibi a wannan hali shine akwai fidya idan aka sanya shi, wato yanka dabba ko ciyar da miskinai shida, ko azumin kwana uku. Saidai duk wannan da sharaɗin in mutum yayi ne yana sane ba da jahilci ba, kuma yana tune ba da mantuwa ba. Don haka duk wadda ta sanyashi a halin rashin sanin hukuncin ko a halin mantuwar cewa tana cikin ihrami ko kuma mantuwar cewa wannan abin yana cikin abubuwan da aka hana lokacin ihrami, to babu fidya a kanta. Fidya tana kan wanda yayi da gangan ne.

Abdul'Aziz ibn Baz.

# ADDU'A
# ADDU'AR RANAR ARFA

An ruwaito daga Manzon Allah – sallallahu alaihi wa sallam – yace: Mafificiyar addu'a ita ce addu'ar ranar Arfa. Kuma mafificin abin da na faɗa ni da Annabawan da suka zo gabanina: La ilaha illallah Wahdahu La Sharika Lah, Lahul Mulku Wa lahul Hamdu Yuhyi Wa Yumitu Wa Huwa Ala Kulli Shai'in ƙadir.

(Babu abin bauta da gaskiya sai Allah, Shi kaɗai bashi da abokin tarayya, Shi ya cancanci Mulki, kuma Shi ya cancanci Yabo. Shine Mai rayarwa, Shine Mai karbar rai, kuma Shi Mai Iko ne bisa komai).

Ya kuma inganta daga gareshi – sallallahu alaihi wa sallam – cewa yace: "Zancen da Allah Ya fi so guda huɗu ne.. 'Subhanallah, Wal Hamd lillah, Wa La ilaha illallah, Wallahu Akbar'

(Tsarki ya tabbata ga Allah, Yabo ya tabbata ga Allah, Babu abin bautawa da gaskiya sai Allah, Allah ne mafi girma).

Don haka ya kamata a yawaita yin wannan zikirin da maimaitashi cikin halin ƙanƙan-da-kai kuma zuciya a halarce. Ya kamata kuma a yawaita zikirori da addu'o'i da suka zo a shari'ah a kowane lokaci musamman a wannan bigire kuma a wannan rana mai girma.

Mutum ya zaɓi zikiri da addu'a mai faɗin ma'ana, kamar:

- Subhanallahi wa bi hamdihi subhanallahil Azim (Tsarki ya tabbata ga Allah tare da yabo gareShi, Tsarki ya tabbata ga Allah Mai Girma).
- La ilaha illa Anta Subhanaka Inni kuntu minazzalimin.
- La ilaha illallah Wala na'budu Illa Iyyah, lahun Ni'matu Wa lahul Fadl Wa lahuth Thana'ul Hasan. (Babu abin bauta da gaskiya sai Kai, Tsarki ya tabbata gareKa, lallai ni na kasance cikin azzalumai. Babu abin bautawa da gaskiya sai Allah, kuma bamu bautawa kowa sai Shi, dukkan ni'mah tasa ce, dukkan falala tasa ce, kuma Shi ya cancanci yabo mai kyau).
- La ilaha illallah Mukhlisin lahud Din Wa lau karihal Kafirun (Babu abin bautawa da gaskiya sai Allah, muna masu tsarkake addini gareShi, ko da kafirai basa so).
- La haula Wala ƙuwwata illa billah (Babu wata dabara babu wani ƙarfi sai ga Allah)
- Rabbana Aatina fid dunya Hasanatan Wa fil Aakhirati Hasanatan Wa ƙina adhaban Nar (Ya Ubangijinmu Ka bamu mai kyau a duniya, kuma mai kyau a lahira, kuma ka tserar damu azabar wuta).

وَقَالَ رَبُّكُمُ ٱدۡعُونِيٓ أَسۡتَجِبۡ لَكُمۡۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ يَسۡتَكۡبِرُونَ عَنۡ عِبَادَتِي سَيَدۡخُلُونَ جَهَنَّمَ دَاخِرِينَ ٦٠

{Kuma Ubangijinku ya ce: "Ku kira Ni in karɓa muku. Lallai waɗannan da ke kangara daga barin bauta Mini, za su shiga Jahannama suna ƙasƙantattu."

Kuma Manzon Allah – sallallahu alaihi wa sallam – yace: Lallai Ubangijinku Ta'ala Mai kunya ne, Mai karimci ne. Yana kunyar bawanSa idan ya ɗaga hannayensa zuwa gareShi, Shi kuma Ya mayar masa da hannayen babu komai.Kuma yana cewa – sallallahu alaihi wa sallam – Babu wani Musulmi da zai roƙi Allah da wata addu'ar da babu saɓo a cikinta kuma babu yanke zumunci sai face Ya bashi ɗayan abubuwa uku: Ko dai Ya gaggauta masa abin da ya roƙa, ko kuma ya ajiye masa shi a lahira, ko kuma Ya kawar masa kwatankwacinsa na wani mummunan abu. Sai Sahabbai suka ce: To, ashe mu yawaita addu'a kenan? Sai yace: Allah ya fiku yawaitawa.

# ADDU'A
# ADDU'AR RANAR ARFA

- Ikhlasi don Allah
- Ya godewa Allah ya yaba masa, sannan yayi salati ga Manzon Allah – sallallahu alaihi wa sallam
- ƙarfin zuciya yayin addu'ar tare da yaƙini cewa Allah zai amsa
- Tsananta naci a addu'a amma banda neman gaggauta amsa
- Halartar zuciya yayin addu'a
- Rokon Allah yayin da mutum yake cikin yalwa da kuma yayin tsanani
- Kada ya roƙi kowa sai Allah Shi kaɗai
- Kada mutum yayi mummunar addu'a ga iyalansa ko dukiyarsa ko 'ya'yansa ko shi kansa
- Sassauta murya da kuma yin addu'a tsakanin asirtawa da bayyanawa
- Tabbatarwa kai da zunubai da neman Allah ya gafartasu, da kuma tabbatar da ni'mar Allah akan mutum tareda godiya akanta
- Kada a riƙa yin ƙaƙale da wahal-da-kai a addu'a
- Kakkaɓe zuciya da tsaida hankali wuri guda, da ƙanƙan-da-kai, da kwaɗayi da tsoron Allah
- Mayar da haƙƙoƙin mutane da aka zalunta tare da tuba
- Maimaita addu'a sau uku
- Fuskantar alƙibla
- Daga hannuwa yayin addu'a
- Yin alwala in an samu dama
- Roƙon Allah cikin ladabi

Manzon Allah – sallallahu alaihi wa sallam – yace:

## Addu'a ita ce Ibadah

# ADDU'A
# DAGA CIKIN LADUBBAN ADDU'A

- Mai addu'a ya fara da kansa sannan ya yiwa waninsa, kamar yace:

Ya Allah ka gafarta mini da wane

- Yayi tawassuli da sunayen Allah Mafiya kyau da siffofinsa Maɗaukaka, ko da wani aiki na kwarai da mai addu'ar ya aikata, ko da addu'ar wani mutumi na-gari, kuma lokacin da zai nemi yi masa addu'ar ya zama yana nan kuma da ransa.
- Abincinsa da abin shansa da tufarsa su zama na halal
- Kada yayi addu'ar da ta ƙunshi saɓon Allah ko yanke zumunci
- Mai addu'ar ya zama mutum ne mai umarni da abu mai kyau kuma mai hani daga mummunan abu kuma mai nesantar zunubai

## LOKUTANDA AKAN KARƁI ADDU'A A CIKINSU

- Can cikin dare
- ƙarshen kowace sallah
- Tsakanin kiran sallah da iƙama
- Sulusin dare na ƙarshe
- Yayin kiran sallolin farilla
- Yayin saukar ruwan sama
- Sa'ar ƙarshe ta ranar Jumu'a (wato daf da faɗuwar ranar)
- Yayin shan ruwan Zamzam tareda niyya ta kwarai
- Cikin sujjada

# ADDU'O'I DA AKE KARƁA

- Addu'ar Musulmi ga ɗan uwansa Musulmi
- Addu'ar ranar Arfa
- Yayin haɗuwar Musulmi a majalisan ambaton Allah
- Addu'ar uba ta alheri ga ɗansa da kuma mummunar addu'ar uban akan ɗansa
- Addu'ar matafiyi
- Addu'ar ɗa na kwarai ga mahaifinsa
- Addu'a bayan gama alwala, amma idan yayi addu'ar da aka riwaito
- Addu'a bayan jifan Jamrah ta farko (ƙaramar Jamrah)
- Addu'a bayan jifan Jamrah ta biyu (ta tsakiya)
- Addu'a cikin ɗakin Ka'aba, wanda yayi sallah cikin Hijir to yayi a cikin Ka'aba ne
- Addu'a a kan Safa
- Addu'a a kan Marwa
- Addu'a a Mash'arul-Haram (Muzdalifah)

Babu shakka cewa shi Mumini yana roƙon Ubangijinsa a koda yaushe kuma duk inda yake, kuma Shi Allah Ta'ala yana kusa da bayinSa. Allah yana cewa:

وَإِذَا سَأَلَكَ عِبَادِى عَنِّى فَإِنِّى قَرِيبٌ ۖ أُجِيبُ دَعْوَةَ ٱلدَّاعِ إِذَا دَعَانِ ۖ
فَلْيَسْتَجِيبُوا۟ لِى وَلْيُؤْمِنُوا۟ بِى لَعَلَّهُمْ يَرْشُدُونَ ﴿١٨٦﴾ سورة البقرة

Kuma idan bayina suka tambaye ka gamedaNi, to, Lallai Ni Makusance ne. Ina karɓar kiran mai kira idan ya kira Ni. Saboda haka su nemi karɓawaTa, kuma su yi imani da Ni, tsammaninsu, su shiryu} ص71

# ADDU'A

Wasu addo'o'i da ya dace mahajjaci yayi su a filin Arfa da kuma Muzdalifah da sauran wuraren addu'a.

**Ya Allah**

Ya Allah! ina roƙonKa afuwa da tsarewa cikin addinina da duniyata da iyalina da dukiyata. Ya Allah! Ka suturcemin al'aurorina, Ka amintardani abubuwan da nake tsoro. Ya Allah! Ka kiyayeni ta gabana da bayana, ta damana da haguna, ta samana. Ina neman tsari da Girmanka daga a kisfe kasa dani.

**Ya Allah**

Ya Allah! Ka bani lafiya (aminci daga bala'i) a jikina, Ya Allah! Ka bani lafiya a jina. Ya Allah! ka bani lafiya a ganina. Babu abin bautawa da gaskiya sai Allah. Ya Allah! Ina neman tsarinka daga kafirci da talauci, da azabar ƙabari. Babu abin bautawa da gaskiya sai Kai. Ya Allah! Kaine Ubangijina. Babu abin bauta da gaskiya sai Kai. Kaine Ka halicceni kuma bawanka ne, kuma ina kan alkawarin da nayi maka (na kaɗaitaka da bauta) da kuma alƙawarin da kayi mini (na shigar da wanda bai yi shirka da kaiba gidan aljannah) gwargwadon halina. Ina neman tsarinka daga sharrin abinda na aikata. Ina tabbatar da ni'imarka gareni, kuma ina tabbatar da zunubi na. Ka gafartamin domin babu wanda yake gafarta zunubai sai kai.

**Ya Allah**

Ya Allah! Ina neman tsarinka daga damuwa da baƙin ciki, kuma ina neman tsarinka daga gajiyawa da kasala, da rowa da tsoro, kuma ina neman tsarinka daga nauyin bashi da rinjayen mazaje. Ya Allah! Ka sanya farkon wannan wuni ya zama gyaruwa ne, tsakiyarsa kuma rabautuwa, ƙarshensa kuma cin nasara. Ina roƙonka alheran duniya dana lahira, Ya Mafi Rahamar Masu rahama.

**Ya Allah**

Ya Allah! Ina roƙonka yarda da ƙaddara bayan aukuwarta, kuma ina roƙonka rayuwa ta ni'ima bayan mutuwa, kuma ina roƙonka daɗin kallon fuskarka Mai Karimci, da kuma shauƙin saduwa da kai, batare da cutar mai cutarwa ba ko fitinar mai batarwa ba. Kuma ina neman tsarinka daga in yi zalunci ko a zalunceni, ko in yi ta'addanci ko ayi ta'adda akaina ko in aikata laifi ko zunubin da baza ka gafarta shi ba.

# ADDU'A

Ya Allah

Ya Allah! Ina neman tsarinka daga a maidani rayuwa mafi ƙasƙanci. Ya Allah! Ka shiryardani ga mafi kyaun ayyuka da halaye. Babu mai shiryarwa ga mafi kyawunsu sai Kai. Kuma ka kawarmin miyagunsu, babu mai kawarmin miyagunsu sai Kai.

Ya Allah

Ya Allah! Ka gyara min addinina, ka yalwata min gidana, ka sanya mini albarka a arziƙina. Ya Allah! Ina neman tsarinka daga ƙaiƙashewar zuciya da gafala da ƙasƙanci da talauci, kuma ina neman tsarinka daga kafirci da fasiƙanci da sabani, da aiki don aji, da riya. Kuma ina neman tsarinka daga kurumta da bebantaka da kuturta da miyagun cututtuka.

Ya Allah

Ya Allah! Ya Allah ka bawa raina takawarta, ka tsarkake ta; saboda kaine fiyayyen mai tsarkaketa. Kai ne wanda ya jiɓinceta kuma ubangijinta. Ya Allah! Ina neman tsarinka daga ilimin da bashi da amfani, da zuciyar da bata risina, da ran da baya ƙoshi, da addu'ar da ba a amsata.

Ya Allah

Ya Allah! Ina neman tsarinka daga sharrin abin da na aikata, da sharrin abinda ban aikata ba. Ya Allah! Ina neman tsarinka daga gushewar ni'imarka da juyawar tsarewarka (daga bala'i) da aukuwar azabarka babu zato, da dukkanin fushinka.

Ya Allah

Ya Allah! Ina neman tsarinka daga rushewar gini, da gangarowa daga sama, da nutsewa a ruwa da gobara da tsufa tukuf. Kuma ina neman tsarinka daga bugun Shaiɗan a lokacin mutuwa. Kuma ina neman tsarinka daga mutuwa daga harbin kunama. Ina neman tsarinka daga kwaɗayi mai kaiwa zuwa ga a sa zuciya cikin kufe.

Ya Allah

Ya Allah Ubangijin sammai da kassai, Ubangijin al'arshi mai girma, Ubangijin mu kuma Ubangijin komai, mai tsaga kwayar komayya da kwallon dabino, mai saukar da Attaura da Injila da Al'furkan.! Ina neman tsarinka daga sharrin komai wanda kai ne mai rike da makwarkwadarsa.

Ya Allah

Ya Allah Ubangiji! Kai ne na farko babu wani abu kafin kai, kai ne na karshe kuma babu wani abu bayanka, kai ne Maɗaukaki, babu wani abu da yake sama da kai, kai ne boyayye (mafi kusa da bayinka), babu wani abu da yake boyuwa gareka, ka biya mana basussuka, kuma ka wadatar da mu daga talauci.

# ADDU'A

Ya Allah! Ina neman tsarinka daga miyagun ɗabi'u da ayyuka da son zuciya da cututtuka. Ina neman tsarinka daga nauyin bashi da rinjayen mazaje da dariyar abokan gaba.

**Ya Allah**

Ya Allah! Ka gyara min addinina wanda shi ne mai gyara mini lamarina, ka kuma gyara mini duniyata wacce a cikinta rayuwata ta ke, ka kuma gyara min lahirata wacce zuwa gare ta makomata ta ke, ka sanya rayuwa ta zama karuwa ce a gare ni cikin kowane alheri, mutuwa kuma ta zamo hutu daga aikata dukkan sharri". Ya Ubangiji! Ka taimakeni, kada ka taimaki wani akaina. Ka bani nasara, kada bawa wani nasara akaina. Ka shiryar dani kuma ka sauƙaƙe shiriyar gareni.

**Ya Allah**

Ya Allah! Ka sanyani mai yawan zikirinka, mai yawan godiya gareka, mai yawan ɗa'a gareka, mai ƙasƙantar-da-kai gareka, mai yawan kuka, mai yawan komawa gareka. Ya Ubangiji ka karbi tubana, ka wanke laifukana, ka karɓi addu'ata, ta tabbatar da hujjata, ka shiryar da zuciyata, ka daidaita harshena, ka cire mummunan ƙullin zuciyata.

**Ya Allah**

Ya Allah! Lallai ina rokonka tabbatuwa cikin lamari, da ƙarfin ƙuduri akan shiriya, Ina kuma rokonka godiya ga ni'imominka, da kyautata bauta a gare ka, kuma ina rokon ka bani zuciya kubutacciya, da harshe mai gaskiya, Ina kuma rokonka alherin abin da ka sani, ina neman tsarinka daga sharrin da ka riga ka sanshi, ina kuma neman gafararka daga abin da ka sani, kuma kai ne masanin abubuwan da su ke fake.

**Ya Allah**

Ya Allah! Ka kimsa mini shiriyata, ka tsareni daga sharrin kaina. Ya Allah! Ina rokonka aikata ayyukan alheri, da barin miyagun ayyuka, da son miskinai, kuma ka gafarta mini, ka jiƙaina, kuma in ka nufi wata fitina ga bayinka ka karɓi raina zuwa gareka ba tareda an fitineni ba.

**Ya Allah**

Ya Allah! Ina roƙonka sonka, da son mai sonka, da son kowane aiki da zai kusantar dani zuwa sonka. Ya Allah! Ina roƙonka mafi alherin roƙo, da mafi alherin addu'a, da mafi alherin cin nasara, da mafi alherin sakamako, ka tabbatar dani, ka nauyaya ma'aunaina, ka tabbatar da imanina, ka ɗaukaka darajata, ka karɓi sallata da ibadojina, ka gafarta zunubaina. Kuma ina roƙonka maɗaukakan darajoji a aljanna.

# ADDU'A

Ya Allah — Ya Allah! Ina roƙonka mabuɗan alheri, da makullansa (wato dukkan alheri), da gamammen alheri (matattararsa baki-ɗaya), da farkonsa da ƙarshensa, da bayyanensa da ɓoyensa, da darajoji maɗaukaka na aljanna.

Ya Allah — Ya Allah! Ina roƙonka ka ɗaukaka ambatona, ka sauke laifukana, ka tsarkake zuciyata, ka karemin farjina, ka kuma gafartamin zunubina.

Ya Allah — Ya Allah! Ina roƙonka kayimin albarka a jina da ganina da ginin halittata da halayena, da cikin iyalaina, da cikin rayuwata, da cikin aikina, ka karɓi kyawawan ayyukana. Kuma ina roƙonka darajoji maɗaukaka a cikin aljannah.

Ya Allah — Ya Allah! Ina neman tsarinka daga wahalhalun bala'i, da kuma riskar wahala da taɓewa, da mummunar kaddara, da dariyar keta daga makiya.

Ya Allah — Ya Allah! Mai jujjuya zukata, ka tabbatar da zuciyata akan addininka.

Ya Allah — Ya Allah! Mai jujjuya zukata, ka juya zukatanmu (su tsaya) akan ɗa'arka.

Ya Allah — Ya Allah! Ka ƙaramana kada ka ragemana, ka darajtamu kada ka wulaƙantamu, ka bamu kada ka hanamu, ka fifitamu, kada ka fifita wasu akanmu.

Ya Allah — Ya Allah! Ka kyautata makomarmu cikin lamurra baki-ɗaya, ka tsaremu daga ƙasƙancin duniya da azabar lahira.

Ya Allah — Ya Allah! Ka bamu rabo na tsoronka wanda zai shiga tsakaninmu da saɓamaka, ka bamu rabo na ɗa'arka wadda zata kaimu zuwa ga aljannarka. Ka bamu yaƙinin da saboda shi zaka sauƙaƙe mana musibun duniya. Ka amfanemu da jinmu da ganinmu da ƙarfinmu muddin ka rayardamu. Ka sanya wannan ɗin ya wanzu tareda mu har mutuwa. Ka sanya ramukonmu ya taƙaita kan wanda ya zaluncemu. Ka taimakemu akan wanda yake gaba damu. Kada ka sanya duniya ta zama mafi girman abin maida-hankalinmu ko ta zama matukar iliminmu. Kada ka sanya musibarmu ta zama cikin addininmu. Kada ka ɗora wanda baya tsoronka akanmu saboda zunubanmu.

# ADDU'A

**Ya Allah**

Ya Allah! Ina roƙonka abubuwan da suke jawo rahamarka, da sabubban da suke karfafa samun gafararka, da ganima daga kowane aikin ɗa'a, da kuɓuta daga kowane sabo, da rabautuwa da aljanna, da tsira daga wuta. Ya Allah! Kada ka barmana wani zunubi sai ka gafartashi, ko wani aibi face ka suturceshi, ko wata damuwa sai face ka yayeta, ko wani bashi face sai ka biyamana shi, ko wata buƙata daga buƙatun duniya da lahira – wadda take abin yarda a gareka kuma abin gyara a garemu – sai face ka biyamana ita, Ya Mafi jinƙan masu jinƙai.

**Ya Allah**

Ya Allah! Ina roƙonka wata rahama daga gareka wadda zaka shiryar da zuciyata da ita, kuma ka tara mini lamarina wuri guda, ka tattara mini abinda ya wargaje na sha'anina, kuma ka kiyayemini wani nawa da bayanan, ka kuma ɗaukaka wanda yake nan da ita, ka haskaka fuskata da ita, ka tsarkake aikina da ita, ka kimsamini shiriyata da ita, ka kaɗe fitina daga gareni da ita, kuma ka tsareni daga duk wani mummunan abu da ita.

**Ya Allah**

Ya Allah! Ina roƙonka rabautuwa ranar hukunci, da rayuwa ta masu cin nasara, da matsayin shahidai, da abokantar Annabawa, da nasara akan abokan gaba.

**Ya Allah**

Ya Allah! Ina roƙonka inganci a imanina, da imani cikin kyakkyawan hali, da cin nasarar da rabautuwa zata biyo bayansa, da rahama daga gareka, da tsarewa daga bala'i, da kuma gafara da yarda.

**Ya Allah**

Ya Allah! Ina roƙonka lafiya da kame-kai, da kyakkyawan hali, da yarda da ƙaddara. Ya Allah! Ina neman tsarinka daga sharrin kaina, da sharrin duk wata dabba da kake riƙe da maƙwarƙwaɗarta. Lallai Ubangijina yana kan hanya madaidaiciya (wato gaskiya da adalci).

**Ya Allah**

Ya Allah! Lallai kana jin maganata, kana ganin inda nake, kuma kana sane da sirrina da bayyanena, babu wani abu daga cikin lamarina da yake boye a gareka. Ni ne matsattse matalauci, mai neman agaji, mai neman tsarewa, a razane cikin tsoro, mai tabbatar da zunubansa a gareka, ina roƙonka roƙo irin na miskini, ina ƙanƙan-da-kai a gareka irin ƙanƙan-da-kan mai zunubi maƙasƙanci. Ina kiranka irin kiran matsoraci wanda ke cikin tsanani, kira irin na wanda wuyansa ya risina gareka, jikinsa ya ƙasƙanta gareka, hancinsa ya turmusa gareka.

# ADDU'A

Ya Allah

Ya Allah! Gareka na miƙa wuya, da kai nayi imani, gareka na dogara, gareka nake komawa, da kai nake hujja a kowace husuma. Ina neman tsari da Buwayarka kada ka batardani. Babu abin bautawa da gaskiya sai kai. Kai ne Mai rai wanda ba ya mutuwa, aljanu da mutane kuwa suna mutuwa.

Ya Allah

Ya Allah! Ina neman tsarinka daga ilimin da bashi da amfani, daga zuciyar da babu khushu'i a cikinta, daga ran da baya ƙoshi, kuma daga addu'ar da ba a amsata.

Ya Allah

Ya Allah! Ka nesantani daga miyagun ɗabi'u da miyagun ayyuka da son zuciya da cututtuka.

Ya Allah

Ya Allah! Ka kimsamini shiriyata, ka tsareni da sharrin kaina. Ya Allah! Ka wadatar dani da halalinka daga barin haramunka, ka wadatar dani da falalarka daga barin duk wanda ba kai ba. Ya Allah! Ina roƙonka shiriya da taƙawa da kame-kai da wadata. Ya Allah! Ina roƙonka shiriya da daidaito.

Ya Allah

Ya Allah! Ina rokonka alkhairi dukkaninsa; na gaggawansa da na nesa, wanda na sani daga cikinsa da wanda ban sani ba. Ina kuma neman tsarinka daga sharri dukkaninsa; na gaggawansa, da na nesa, wanda na sani daga cikinsa da wanda ban sani ba. Ya Allah! Ina rokonka duk abin da bawanka kuma Annabinka Muhammadu – sallallahu alaihi wa sallam - ya roke ka. Ina kuma neman tsarinka daga abin da bawanka kuma Annabinka Muhammadu – sallallahu alaihi wa sallam - ya nemi tsarinka daga gareshi. Ya Allah! Ina rokonka aljannah da duk abin da ke kusantarwa zuwa gareta na zance ko aiki. Ina kuma neman tsarinka daga wuta da duk abin da ke kusantarwa zuwa gareta na zance ko aiki. Kuma ina rokonka da ka sanya dukkan abin da ka kaddara min ya zama alkhairi a gare ni.

Ya Allah

Babu abin bautawa da gaskiya sai Allah, shi kaɗai, bashi da abokin tarayya, Mulki nasa ne, Yabo nasane, shi ke rayarwa, shi ke karɓar rai. Alheri duk a hannunsa yake, kuma shi mai iko ne bisa komai. Tsarki ya tabbata ga Allah, Yabo ya tabbata ga Allah, Babu abin bautawa da gaskiya sai Allah. Allah shine mafi girma, babu wata dabara, babu wani karfi sai ga Allah, Maɗaukaki Mai Girma.

Salatin Allah da amincinsa su tabbata ga shugabanmu Muhammadu da Iyalansa da Sahabbansa

# ADDU'A

ADDU'A ADDU'AR HAWA ABIN HAWA

Bismillahi, alhamd lillah

سُبۡحَـٰنَ ٱلَّذِى سَخَّـرَ لَنَا هَـٰذَا وَمَا كُنَّا لَهُۥ مُقۡرِنِينَ ﴿١٣﴾ وَإِنَّآ إِلَىٰ رَبِّنَا لَمُنقَلِبُونَ ﴿١٤﴾

Yabo ya tabbata ga Allah. Yabo Ya tabbata ga Allah. Yabo ya tabbata ga Allah. Allah shine mafi Girma. Allah shine mafi girma. Allah shine mafi girma. Tsarki ya tabbata gareka Ya Allah! Ni na zalunci kaina, ka gafarta min, domin babu mai gafarta zunubai sai kai.

Addu'ar Tafiya

Allah shine mafi girma. Allah shine mafi girma. Allah shine mafi girma

سُبۡحَـٰنَ ٱلَّذِى سَخَّـرَ لَنَا هَـٰذَا وَمَا كُنَّا لَهُۥ مُقۡرِنِينَ ﴿١٣﴾ وَإِنَّآ إِلَىٰ رَبِّنَا لَمُنقَلِبُونَ ﴿١٤﴾

Ya Allah! Muna roƙonka ɗa'a da tsoronka a wannan tafiya ta mu, kuma muna roƙonka aiki wanda zaka yarda da shi. Ya Allah! Ka sawwaƙe mana wannan tafiya ta mu, ka naɗe mana nisanta. Ya Allah! Kai ne ma'abocin mu a cikin wannan tafiya, kuma kai ne halifan mu a cikin iyalan mu. Ya Allah! Ina neman tsarinka daga wahalar tafiya, da abin gani mai sanya bacin rai, da kuma mumnunar makoma ga dukiya da iyali.

Idan ya dawo daga tafiyar ta sa, sai kuma ya faɗi wannan addu'ar, ya kuma kara da cewa:

"Mu masu komawa ne, masu tuba masu bauta, kuma masu godiya ne ga Ubangijin mu".

Addu'ar Tsakanin Ruknul Yamani da Hajarul Aswad

Addu'ar Tsayawa Kan Safa da Marwa

رَبَّنَآ ءَاتِنَا فِى ٱلدُّنۡيَا حَسَنَةً وَفِى ٱلۡأَخِرَةِ حَسَنَةً وَقِنَا عَذَابَ ٱلنَّارِ ﴿٢٠١﴾

Ya Ubangijinmu Ka bamu abu mai kyau a duniya, kuma abu mai kyau a lahira kuma ka tsaremu daga azabar wuta.

Addu'ar Tsayawa Kan Safa da Marwa

۞ إِنَّ ٱلصَّفَا وَٱلۡمَرۡوَةَ مِن شَعَآئِرِ ٱللَّهِ

Yayin da Manzon Allah – sallallahu alaihi wa sallam – ya kusa zuwa Safa ya karanta: {Lallai Safa da Marwa suna cikin alamun Allah} Ina farawa da abin da Allah ya fara. Sai ya fara da Safa. Sai ya hau dutsen har ya kai yana kallon Ka'aba, sai ya fuskanci alƙibla. Ya kaɗaita Allah ya girmamashi. Ya ce:

La ilaha Illallah, Wahdahu la sharika lah, Lahul Mulku Wa lahul Hamd Wa Huwa ala kulli shai'in ƙadir. La ilaha illallahu Wahdah, Anjaza Wa'dah, Wa Nasara 'Abdah, Wa Hazamal Ahzaba Wahdah.

Babu abin bautawa da gaskiya sai Allah. Shi kaɗai. Bashi da abokin tarayya. Mulki nasa ne. Yabo nasa ne. Kuma mai iko ne bisa komai. Babu abin bautawa da gaskiya sai Allah. Shi kaɗai. Ya zartarda alƙawarinsa. Ya taimaki bawansa. Ya ruguza rundunoni shi kaɗai.

Sannan yayi addu'a a tsakanin haka. Ya faɗi irin wannan addu'a sau uku. Haka yayi a kan Marwa yadda yayi a Safa.

# RUFEWA

Ya Ɗan Uwa Alhaji

Ya kai wanda yazo bisa nau'i dabam dabam na abin hawa kuma daga kowane lungu mai nisa na duniya.

Lallai ya dace ka zama mai matuƙar kwaɗayi akan kiyaye hajinka daga rafathu (kwarkwasa da kusantar mata da sha'awa), da fasiƙanci da jayayya da dukkan sabon Allah, kuma hajinka ya kasance ya dace da abin da ya zo a littafin Allah Ta'ala da Sunnar Annabinsa Muhammad – sallallahu alaihi wa sallam - , kuma bisa fuska mafi kamala, domin ka samu babban sakamako, gafarar zunubai, kankarar miyagun ayyuka, da daukaka darajoji, da kuma shiga gidan aljanna da falalar Allah Ta'ala da rahamarsa.  Wannan shi ne Haji Mabrur (Kuɓutaccen aikin Haji).

Ashe abinda ake nufi da Haj Mabrur wanda sakamakonsa shiga aljanna, shine hajin da aka cika hukunce-hukuncensa, kuma ya auku bisa mafi kamalar fuskoki, wanda wa kuɓuta daga laifuka, wanda aka kewayeshi da kyawawan ayyuka da alherai.  Malam fiƙuhu suna cewa: shine hajin da ba ayi sabon Allah a yayin aikatashi ba.

Don haka muna jan hankalinka da ka kyautata riko da littafin Allah da koyi da Manzonsa – sallallahu alaihi wa sallam - , kuma ka zama misali ne abin koyi ga waɗanda suke tare da kai wajen mu'amalar da 'yan uwanka mahajjata, domin hajinka ya zama kuɓutacce, ayyukanka su zama abin godiya in sha Allah.

Ka koma ka samu iyalanka kamar yadda mahaifiyarka ta haifeka, a matsayin tsarkakke daga kazanta, an gafarta maka zunubanka.  Kuma yayin da ka koma garinku, duk lokacin da zuciyarka zata kiraka ga aikata wani sabon Allah:

Sai ka tuna ranar da kake ɗawafi kewayen ɗakin Ka'aba, da kuma tsakanin Safa da Marwa.

Ka tuna ranar tsayuwarka a Arfa kana mai ɗaga hannayenka kana fatan rahamar Allah da afuwarsa da gafararsa.

Wannan lallai zai taimaka maka akan nisantar aikata zunubai da ayyukan saɓon Allah.

Muna roƙon Allah Ta'ala ga kowa ya samu Haji Mabrur da aiki abin godiya. Lallai shi mai iko ne bisa komai. Salatin Allah da amincinsa su tabbata ga Annabinmu Muhammadu da iyalansa da sahabbansa baki-ɗaya.

Ɗalal bn Ahmad al-'Aƙeel

# ABUBUWAN DA KE CIKI

